# ශ්‍රී ලංකා ජාතික ගීය

ශ්‍රී ලංකා මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
සුන්දර සිරිබරිනී, සුරැඳි අතිසෝබමාන ලංකා
ධාන්‍ය ධනය නෙක මල් පලතුරු පිරි ජය භූමිය රම්‍යා
අපහට සැප සිරි සෙත සදනා ජීවනයේ මාතා
පිළිගනු මැන අප භක්ති පූජා
නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
ඔබ වේ අප විද්‍යා
ඔබ ම ය අප සත්‍යා
ඔබ වේ අප ශක්ති
අප හද තුළ භක්ති
ඔබ අප ආලෝකේ
අපගේ අනුප්‍රාණේ
ඔබ අප ජීවන වේ
අප මුක්තිය ඔබ වේ
නව ජීවන දෙමිනේ නිතින අප පුබුදු කරන් මාතා
ඥාන වීර්ය වඩවමින රැගෙන යනු මැන ජය භූමි කරා
එක මවකගෙ දරු කැල බැවිනා
යමු යමු වී නොපමා
ප්‍රේම වඩා සැම භේද දුරැර ද නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

අපි වෙමු එක මවකගෙ දරුවෝ
එක නිවසෙහි වෙසෙනා
එක පාටැති එක රුධිරය වේ
අප කය තුළ දුවනා

එබැවිනි අපි වෙමු සොයුරු සොයුරියෝ
එක ලෙස එහි වැඩෙනා
ජීවත් වන අප මෙම නිවසේ
සොඳින සිටිය යුතු වේ

සැමට ම මෙත් කරුණා ගුණෙනී
වෙළී සමගි දමිනී
රන් මිණි මුතු නො ව එය ම ය සැපතා
කිසි කල නොම දිරනා

ආනන්ද සමරකෝන්



**"අලුත් වෙමින්, වෙනස් වෙමින්, නිවැරදි දැනුමෙන්**
**රටට වගෙ ම මුළු ලොවට ම වෙන්න නැණ පහන්"**

**ගරු අධ්‍යාපන අමාත්‍යතුමාගේ පණිවුඩය**

ගෙවී ගිය දශක දෙකකට ආසන්න කාලය ලෝක ඉතිහාසය තුළ සුවිශේෂී වූ තාක්ෂණික වෙනස්කම් රැසක් සිදුවූ කාලයකි. තොරතුරු තාක්ෂණය, සන්නිවේදනය ප්‍රමුඛ කරගත් සෙසු ක්ෂේත්‍රවල ශීඝ්‍ර දියුණුවත් සමග වත්මන් සිසු දරු දැරියන් හමුවේ නව අභියෝග රැසක් නිර්මාණය වී තිබේ. අද සමාජයේ පවතින රැකියාවල ස්වභාවය නුදුරු අනාගතයේ දී සුවිශේෂී වෙනස්කම් රැසකට ලක් වනු ඇත. එවන් වටපිටාවක් තුළ නව තාක්ෂණික දැනුම සහ බුද්ධිය කේන්ද්‍ර කරගත් සමාජයක වෙනස් ආකාරයේ රැකියා අවස්ථා ද ලක්ෂ ගණනින් නිර්මාණය වනු ඇත. ඒ අනාගත අභියෝග ජයගැනීම වෙනුවෙන්, ඔබ සවිබල ගැන්වීම අධ්‍යාපන අමාත්‍යවරයා ලෙස මගේත්, අප රජයේත් ප්‍රමුඛ අරමුණයි.

නිදහස් අධ්‍යාපනයේ මාහැඟි ප්‍රතිලාභයක් ලෙස නොමිලේ ඔබ අතට පත් වන මෙම පොත මනාව පරිශීලනය කිරීමත්, ඉන් අවශ්‍ය දැනුම උකහා ගැනීමත් ඔබේ ඒකායන අරමුණ විය යුතු ය. එමෙන් ම ඔබේ මවුපියන් ඇතුළු වැඩිහිටියන්ගේ ශ්‍රමයේ සහ කැපකිරීමේ ප්‍රතිඵලයක් ලෙස රජය විසින් නොමිලේ පාසල් පෙළපොත් ඔබ අතට පත් කරනු ලබන බව ද ඔබ වටහා ගත යුතු ය.

ලෝකය වේගයෙන් වෙනස් වන වටපිටාවක, නව ප්‍රවණතාවලට ගැළපෙන අයුරින් නව විෂය මාලා සකස් කිරීමටත්, අධ්‍යාපන පද්ධතිය තුළ තීරණාත්මක වෙනස්කම් සිදු කිරීම සඳහාත් රජයක් ලෙස අප කටයුතු කරන්නේ රටක අනාගතය අධ්‍යාපනය මතින් සිදු වන බව අප හොඳින් ම අවබෝධ කරගෙන සිටින බැවිනි. නිදහස් අධ්‍යාපනයේ උපරිම ප්‍රතිඵල භුක්ති විඳිමින්, රටට පමණක් නොව ලොවට ම වැඩදායී ශ්‍රී ලාංකික පුරවැසියකු ලෙස නැඟී සිටින්නට ඔබ ද අදිටන් කරගත යුතු වන්නේ එබැවිනි. ඒ සඳහා මේ පොත පරිශීලනය කිරීමෙන් ඔබ ලබන දැනුම ද ඉවහල් වනු ඇති බව මගේ විශ්වාසයයි.

රජය ඔබේ අධ්‍යාපනය වෙනුවෙන් වියදම් කරන අතිවිශාල ධනස්කන්ධයට වටිනාකමක් එක් කිරීම ද ඔබේ යුතුකමක් වන අතර, පාසල් අධ්‍යාපනය හරහා ඔබ ලබා ගන්නා දැනුම හා කුසලතා ඔබේ අනාගතය තීරණය කරන බව ද ඔබ හොඳින් අවබෝධ කර ගත යුතු ය. ඔබ සමාජයේ කුමන තරාතිරමක සිටිය ද සියලු බාධා බිඳ දමමින් සමාජයේ ඉහළ ම ස්තරයකට ගමන් කිරීමේ හැකියාව අධ්‍යාපනය හරහා ඔබට හිමි වන බව ද ඔබ හොඳින් අවධාරණය කර ගත යුතු ය.

එබැවින් නිදහස් අධ්‍යාපනයේ උපරිම ප්‍රතිඵල ලබා, ගෞරවනීය පුරවැසියකු ලෙස හෙට ලොව දිනන්නටත් දේශ දේශාන්තරවල පවා ශ්‍රී ලාංකේය නාමය බබළවන්නටත් ඔබට හැකි වේවා! යි අධ්‍යාපන අමාත්‍යවරයා ලෙස මම ශුභ ප්‍රාර්ථනය කරමි.

**අකිල විරාජ් කාරියවසම්**

අධ්‍යාපන අමාත්‍ය

# පෙරවදන

ලෝකයේ ආර්ථික, සමාජීය, සංස්කෘතික හා තාක්ෂණික සංවර්ධනයත් සමඟ අධ්‍යාපන අරමුණු වඩා සංකීර්ණ ස්වරූපයක් ගනී. මිනිස් අත්දැකීම්, තාක්ෂණික වෙනස්වීම්, පර්යේෂණ සහ නව දර්ශක ඇසුරෙන් ඉගෙනීමේ හා ඉගැන්වීමේ ක්‍රියාවලිය ද නවීකරණය වෙමින් පවතියි. එහිදී ශිෂ්‍ය අවශ්‍යතාවලට ගැළපෙන ලෙස ඉගෙනුම් අත්දැකීම් සංවිධානය කරමින් ඉගැන්වීම් ක්‍රියාවලිය පවත්වාගෙන යාම සඳහා විෂය නිර්දේශයේ දැක්වෙන අරමුණුවලට අනුකූලව, විෂයානුබද්ධ කරුණු ඇතුළත්ව පෙළපොත සම්පාදනය වීම අවශ්‍ය ය. පෙළපොත යනු ශිෂ්‍යයාට ඉගෙනීමේ උපකරණයක් පමණක් නොවේ. එය ඉගෙනුම් අත්දැකීම් ලබා ගැනීමටත් නැණ ගුණ වර්ධනයටත් චර්යාමය හා ආකල්පමය වර්ධනයක් සහිතව ඉහළ අධ්‍යාපනයක් ලැබීමටත් ඉවහල් වන ආශීර්වාදයකි.

නිදහස් අධ්‍යාපන සංකල්පය යථාර්ථයක් බවට පත්කරමින් 1 ශ්‍රේණියේ සිට 11 ශ්‍රේණිය දක්වා සියලු ම පෙළපොත් රජයෙන් ඔබට තිළිණ කෙරේ. එම ග්‍රන්ථවලින් උපරිම ඵල ලබන අතර ම ඒවා රැක ගැනීමේ වගකීම ද ඔබ සතු බව සිහිපත් කරමි. පූර්ණ පෞරුෂයකින් හෙබි, රටට වැඩදායී යහපත් පුරවැසියකු වීමේ පරිචය ලබා ගැනීමට මෙම පෙළපොත ඔබට උපකාරී වෙතැයි මම අපේක්ෂා කරමි.

මෙම පෙළපොත් සම්පාදනයට දායක වූ ලේඛක, සංස්කාරක හා ඇගයුම් මණ්ඩල සාමාජික මහත්ම මහත්මීන්ටත් අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුවේ කාර්ය මණ්ඩලයටත් මාගේ ස්තුතිය පළ කර සිටිමි.

**ඩබ්ලිව්. එම්. ජයන්ත වික්‍රමනායක,**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්,
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව,
ඉසුරුපාය,
බත්තරමුල්ල.
2019.04.10

**නියාමනය හා අධීක්ෂණය**

ඩබ්ලිව්. එම්. ජයන්ත වික්‍රමනායක — අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්, අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව.

**මෙහෙයවීම :**

ඩබ්ලිව්. ඒ. නිර්මලා පියසීලි — අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් (සංවර්ධන), අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව.

**සම්බන්ධීකරණය**

ඒ. එම්. ආර්. කේ. අධිකාරි — සහකාර කොමසාරිස්, අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව.

ප්‍රදීප් ඉඳුනිල් පියරත්න (2019 මුද්‍රණය) — සහකාර කොමසාරිස්, අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව.

**සංස්කාරක මණ්ඩලය**

මහාචාර්ය පත්මසිරි කන්නන්ගර — ඉතිහාස හා පුරාවිද්‍යා අධ්‍යයනාංශය, ශ්‍රී ජයවර්ධනපුර විශ්වවිද්‍යාලය.

ආචාර්ය අනූෂා සේනාධිරාජා — කලා හා සංස්කෘතික පීඨය, නැගෙනහිර විශ්වවිද්‍යාලය.

චන්දිමා නිශානි ධර්මපාල — ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය, ජාතික අධ්‍යාපන ආයතනය.

**ලේඛක මණ්ඩලය**

ඩබ්ලිව්. ඒ. සමන්ති ශිරෝමාලා ගුණවර්ධන — සහකාර කථිකාචාර්ය, ජාතික අධ්‍යාපන ආයතනය.

එම්. ඩී. තිලකලතා — ගුරු සේවය, සී. ඩබ්ලිව්. ඩබ්ලිව්. කන්නන්ගර ම. වි, බොරැල්ල.

නලීන් බණ්ඩාර — ගුරු සේවය, කුරුවිට මධ්‍ය මහ විද්‍යාලය, කුරුවිට.

මේරි ඩොනේටා කන්‍යා සොයුරිය — විශ්‍රාමික නියෝජ්‍ය විදුහල්පතිනි

එස්. බාලසුන්දරම් — විශ්‍රාමික නියෝජ්‍ය කොමසාරිස් - විභාග දෙපාර්තමේන්තුව

යූ. එල්. එම්. බසීර් — විශ්‍රාමික ගුරු උපදේශක

**භාෂා සංස්කාරක**

එම්. ඒ. එම්. දමයන්ති — ද්විතීයක පාසල් සංවර්ධන ශාඛාව,
අධ්‍යාපන අමාත්‍යාංශය.

**පරිගණක අක්ෂර සංයෝජනය සහ පිටු සැකසීම**

ඩබ්ලිව්. ඉසුරි මධුෂානි — පරිගණක අංශය,
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව.

**පිටකවර නිර්මාණය**

ඩබ්ලිව්. ඉසුරි මධුෂානි — පරිගණක අංශය,
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව.

පටුන

## 1. ශ්‍රී ලංකාවේ සාම්ප්‍රදායික තාක්ෂණය හා කලාව



## 2. මහනුවර රාජධානිය



## 3. යුරෝපයේ පුනරුදය



## 4. දේශ ගවේෂණ හා යුරෝපා ජාතීන් පෙරදිගට පැමිණීම



## 5. ශ්‍රී ලංකාවේ මුහුදුබඩ ප්‍රදේශ පෘතුගීසීන් යටතට පත් වීම

# 01 ශ්‍රී ලංකාවේ සාම්ප්‍රදායික තාක්ෂණය සහ කලාව

**හැඳින්වීම**

ශ්‍රී ලංකාව යනු වසර දෙදහස් පන්සියයක පමණ අඛණ්ඩ වූ ලිඛිත ඉතිහාසයක් ඇති රටක් බව අපි දනිමු. මෙම දීර්ඝ කාලයේ දී අපේ මුතුන් මිත්තෝ එදිනෙදා මුහුණ දුන් ගැටලු විසඳා ගැනීම සඳහා අපට සුදුසු තාක්ෂණයක් භාවිත කළහ. කාලයක් තිස්සේ පරපුරෙන් පරපුරට දියුණු වෙමින් පැමිණි එම තාක්ෂණයේ ඇතැම් අංග අපේ රටට ම ආවේණික වූ ඒවා වේ. මේ නිසා එය සාම්ප්‍රදායික තාක්ෂණය ලෙස හැඳින්වේ. මෙම දීර්ඝ කාලයේ දී අතීත වැසියෝ මෙරට පරිසරයට හා සංස්කෘතියට ගැළපෙන ලෙස විවිධ ගොඩනැගිලි ආදිය ඉදි කළහ. ඒවා වාස්තු විද්‍යාත්මක නිර්මාණ ලෙස විස්තර කෙරේ. එසේ ම පැරණි ශ්‍රී ලාංකිකයෝ එකල පැවති සිතුම් පැතුම් හා රසවින්දනයට අනුරූප වූ කලාවක් ද බිහි කළහ. මේ සියලු දේ අතීත වැසියන්ගේ ජන ජීවිතය පිළිබඳ දැනීමක් ලබා ගැනීමට අපට උපකාරී වේ. මෙම පරිච්ඡේදයේ දී එකී උරුම පිළිබඳ තවදුරටත් කරුණු විස්තර කෙරේ.

## 1.1 ජල තාක්ෂණය

අපේ රටේ අතීත ජනාවාස පැවති බොහෝ ප්‍රදේශවල මිනිසුන් තැනවූ ඇළ මාර්ග, වැව්, පොකුණු ආදිය කොතෙකුත් දක්නට ලැබේ. ඇතැම් තැනක මෙබඳු දේ නටබුන්ව තිබෙන අයුරු ද දැකිය හැකි ය. මේ සියල්ල කිසියම් කාලයක මෙරට සිටි ජනතාව තම අවශ්‍යතා ඉටු කර ගැනීම පිණිස තැනවූ ඒවා වේ. වැව්, ඇළ වේලි හා පොකුණු ආදිය ජලය ආශ්‍රිතව තැනවූ නිර්මාණ බැවින්, එහි දී යොදා ගත් ශිල්ප ක්‍රම ජල තාක්ෂණය ලෙස සරලව හැඳින්විය හැකි ය. වැව් ඉදි කිරීම, ඇළ වේලි සහ අමුණු තැනවීම මෙන් ම පොකුණු වැනි දේ ඉදි කිරීමේ දී ද මෙම තාක්ෂණික ක්‍රම මැනවින් යොදා ගැනීමට අතීත ලාංකිකයෝ දැන සිටියහ.

### 1.1.1 වැව් ඉදි කිරීමේ ආරම්භය

ක්‍රිස්තු පූර්ව අවධියේ මෙරට මුල් ම ගම් පිහිටුවීමත් සමග වියළි කලාපයේ කෘෂිකාර්මික කටයුතුවලට අවශ්‍ය ජලය ලබා ගැනීම පිණිස



රූපය 1.1 *බසවක්කුලම වැව*

වැව් අමුණු ඉදි කළ බව පෙනේ. ක්‍රිස්තු පූර්ව හයවන ශතවර්ෂයේ දී පමණ ඉන්දියාවෙන් පිරිස් පැමිණීම නිසා මෙරට ජනාවාස ව්‍යාප්තියේ ශීඝ්‍ර වර්ධනයක් සිදු විය. අනතුරුව ගත වූ ශතවර්ෂ තුනක පමණ කාලයේ දී තවත් ඉන්දියානු පිරිස් කිහිපයක් මෙරටට පැමිණ පදිංචි වූහ. මෙම ජනතාව තම ජනාවාස පිහිටුවීමේ දී කෘෂිකර්මයට වඩාත් ගැළපෙන සාරවත් තැනිතලා සහිත වියළි කලාපය තෝරා ගත්හ.

මෙරට වියළි කලාපය යනු වර්ෂයේ එක් කාල පරිච්ඡේදයක පමණක් වර්ෂාව ලැබෙන ප්‍රදේශයකි. මේ නිසා වගා කටයුතුවලට හා පරිභෝජනයට අවශ්‍ය ජලය රැස් කර තබා ගැනීමට එකල ජනතාවට සිදු විය. වැව් තැනවීම ආරම්භ වූයේ එම අවශ්‍යතාව ඉටු කර ගැනීමටය. ක්‍රි. පූ. තුන්වන සියවසේ පමණ සිට වියළි කලාපයේ ජනාවාස ව්‍යාප්තිය ක්‍රමයෙන් වේගවත් වීම නිසා වැඩි වන ජනගහනයට සාපේක්ෂව ආහාර නිෂ්පාදනය වැඩි කිරීමේ අභියෝගයකට ද එකල වැසියෝ මුහුණ දුන්හ. මෙම අභියෝගයට විසඳුම් සෙවීමේ දී ඔවුහු විශාල වැව් තනවා ඇළ මාර්ග මගින් වැව් එකිනෙකට සම්බන්ධ කොට වාරිමාර්ග ජාලයක් ගොඩනගා වී වගාවට සුදුසු බොහෝ ප්‍රදේශ වගාවට යොදා ගත්හ.

කුඩා දිය පහරක් හෝ ඇළක් හරහා වේල්ලක් බැඳ ජලය රැස් කර ගැනීම කුඩා වැව් තැනවීමේ මූලික අවස්ථාව යැයි සිතිය හැකි ය. එසේ ම තුන් පැත්තක් උස භූමියක ඉතිරි පැත්ත පස් බැම්මකින් ආවරණය කර වර්ෂා ජලය රඳවා ගැනීමෙන් ද කුඩා වැව් තැනවූ බව පෙ-නේ. මෙබඳු ඉදිකිරීමක් සඳහා විශාල ශ්‍රමයක් අවශ්‍ය නොවූ අතර පවුලේ හෝ ගමේ පිරිසට එකතු වී එවැනි කුඩා වැවක් නිර්මාණය කර ගත හැකි විය. වියළි කලාපයේ ගම් ව්‍යාප්ත වීමත් සමග ගැමි නායකයන්ගේ මෙහෙයවීමෙන් ඒ ඒ ගම්වලට අවශ්‍ය කුඩා ප්‍රමාණයේ වැව් ඉදි කර ඇත. මේවා ගම් වැව් වශයෙන් හැඳින්වේ. මහාවංසය වැනි සාහිත්‍ය මූලාශ්‍රවල සඳහන් නොවන ඇතැම් ගම් වැව් පිළිබඳ ශිලා ලිපිවලින් තොරතුරු ලැබේ. වැව් තැනවීමට රජු මැදිහත් වීමත් සමඟ ගම් නායකයෙකුට වැඩි ශ්‍රමිකයන් පිරිසක් රැස් කර ගත හැකි වූ නිසා ගම් වැව්වලට වඩා වැඩි විශාල වැව් ඉදි කරගත හැකි විය. ක්‍රි. පූ. තුන්වන සියවස පමණ වන විටත් රජුගේ මැදිහත් වීමෙන් වැව් තැනවීම, මෙරට ඇරඹී තිබිණි. පණ්ඩුකාභය රජුගේ කාලයේ ඉදි කළ වැව් තුනක් ගැන මහාවංසයේ සඳහන් වේ. ඒවා ජය වාපි, අභය වාපි හා ගාමිණී වාපි වශයෙන් හඳුන්වා තිබේ. මෙම වැව් අතුරින් නූතන බසවක්කුලම වැව, පැරණි අභය වැව යැයි විශ්වාස කෙරේ. අනුරාධපුරයේ තිසා වැව, දේවානම්පියතිස්ස රජු විසින් තනවන ලදැයි සැලකේ. මෙම වැව් විජය කුමාරයාගේ පැමිණීමෙන් ශතවර්ෂ තුනක් පමණ ගතවන විට ඉදි කර තිබූ වැව් කිහිපයකි. එසේ ම ඒවා කුඩා වැව් වූ බවට ද සැකයක් නැත. බසවක්කුලම හා තිසා වැව අද දක්නට ලැබෙනුයේ වරින්වර ප්‍රතිසංස්කරණය කිරීමෙන් පසුව ය.

## මහවැව් තැනවීම

ශ්‍රී ලංකාවේ මුල් ම ගම් පිහිටුවා ශතවර්ෂ කිහිපයක් ගත වන විට මහවැව් තැනවීම ආරම්භ වූ බව පෙනේ. මෙරට මහවැව් තැනවීම ආරම්භ කරන ලද්දේ ක්‍රි. ව. 65 - 109 කාලයේ රට පාලනය කළ වසභ රජතුමා විසිනි. ශතවර්ෂ කිහිපයක් තිස්සේ වැව් තැනවීම නිසා ලාංකිකයෝ මේ වන විට වාරි තාක්ෂණය පිළිබඳ මනා අවබෝධයක් ලබා සිටියහ. වසභ රාජ්‍ය සමය වන විට වියළි කලාපයේ බොහෝ ප්‍රදේශවල ජනාවාස පැතිරී තිබුණි. මේ නිසා වැඩි වන ජනගහනයට සාපේක්ෂව ආහාර නිෂ්පාදනය ද වැඩි කළ යුතු වූ හෙයින් ඒ වන විට පැවති කුඩා ප්‍රමාණයේ වැව්වලට අමතරව මහ වැව් තැනවීමටත් කටයුතු කළ බව පෙනේ. මහ වැව් ඉදි කිරීම නිසා විශාල ජල ප්‍රමාණයක් රැස් කර ගත හැකි වූ අතර ඒවායේ සිට කුඩා හා මධ්‍යම ප්‍රමාණයේ වැව්වලටත් ඇළ මාර්ග මගින් ජලය බෙදා හැරිය හැකි විය.

වසභ රජතුමා වැව් එකොළොසක් තැනවී යැයි වංශ කථාවල සඳහන් වේ. **මයෙත් වැව** (නූතන මහවිලච්චිය වැව) **මානික්විටි හෙවත් මහානික්කවට්ටි වැව** (නූතන මානන්කට්ටිය වැව) එතුමා තැනවූ දැනට හඳුනාගෙන ඇති වැව්වලට උදාහරණ වේ.

වසභ රජතුමාට පසුව මහ වැව් තැනවූ රජවරුන් අතර මහසෙන් රජු (ක්‍රි. ව. 276 -303) විශේෂයෙන් කැපී පෙනේ. එතුමා වැව් දහසයක් තැනවී යැයි මහාවංසය කියයි. මණිහීර හෙවත් නූතන **මින්නේරිය** වැව මහසෙන් රජු තැනවූ වැවකි. **ජල්ලුරවාපි** (නූතන හුරුළු වැව) **ඛානු වාපි** (නූතන මහකනදරා වැව) මහසෙන් රජු තැනවූ අනෙක් වැව්වලට උදාහරණ වේ. මින්නේරිය වැව තැනවීම නිසා මහසෙන් රජු මින්නේරිය දෙවියන් වශයෙන් ජනතාව අතර ප්‍රසිද්ධ විය.

අනුරාධපුර රාජ්‍ය සමයේ දී මහවැව් තැනවූ පාලකයන් අතර ධාතුසේන රජුගේ (ක්‍රි. ව. 459 - 477) නාමයට ද විශේෂ තැනක් හිමි වේ. එතුමා වැව් දහ අටක් තැනවී යැයි මහාවංසය කියයි. ධාතුසේන රජු ඉදි කළ වැව් අතර **කලා** වැව අතිවිශිෂ්ට නිර්මාණයකි. කලා ඔය හරහා වේල්ලක් බැඳීමෙන් මෙම වැව තනවා තිබේ. **පාදුලකවාපි** හා **මහාදත්තවාපි** ආදී වශයෙන් එතුමා තැනවූ තවත් වැව් රැසක් ගැන මූලාශ්‍රයවල සඳහන් වේ. **මහාදත්තවාපි** යනු නූතන දඹුල්ල කැකිරාව පාර අසබඩ පිහිටි **මාදතුගම** (මඩාටුගම) වැව යැයි අනුමාන කෙරේ. **පාදුලකවාපි** මෙතෙක් හඳුනාගෙන නැත.

රජරට ශිෂ්ටාචාර සමයේ මහවැව් තැනවූ රජුන් අතර පළමුවන පරාක්‍රමබාහු රජුගේ නාමය ද වැදගත් වේ."**මෙම දිවයිනේ වැස්සෙන් ලැබෙන ජලය මඳකුත් ලෝකෝපකාරයෙන් තොරව මුහුදට නොයේවා**" යන ආදර්ශ පාඨය අනුව කටයුතු කළ එතුමා මෙරට වාරි කර්මාන්තයට විශිෂ්ට සේවයක් සිදු කළේ ය. මෙම රජතුමා මහ වැව් 163ක් තැනවී යැයි මහාවංසය කියයි. පොළොන්නරුවේ **පරාක්‍රම සමුද්‍රය** පළමුවන පරාක්‍රමබාහු රජතුමා තැනවූ වැවකට උදාහරණයකි.

පොළොන්නරු රාජධානි සමය අවසානයේ එල්ල වූ කාලිංග මාඝගේ ආක්‍රමණයත් සමඟ ක්‍රි.ව. 1215 වර්ෂයේ දී රජරට ශිෂ්ටාචාරය බිඳවැටුණි. ඊට පසු ජනතාව වැඩි වශයෙන් තෙත් කලාපයට සංක්‍රමණය වූ හෙයින් රජරට වැව් අමුණු වනයට වැසී ගියේ ය.

### විශාල වැව් තැනවීම නිසා ලාංකිකයන් ලබා ගත් ජයග්‍රහණ

☆ විශාල වැව්වල වැඩි ජල ධාරිතාවක් ගබඩා කර ගත හැකි වීම නිසා දිගු නියඟවල දීත් ජල හිඟය අවම කර ගත හැකි වීම.



රූපය 1.2 *මින්නේරිය වැව*

- විශාල වැව්වල ජලය ඇළ මාර්ග මගින් කුඩා ජලාශවලට ලබා ගත හැකි වීම.

- විශාල වැව් නිසා ගංවතුර පාලනය කර ගත හැකි වීම.

- විශාල වැව් තැනවීමත් සමග දිගු ඇළ මාර්ග තැනීමේ ශිල්පීය ක්‍රම දියුණු වීම.

## වැව් තැනවීමේ දී මුහුණ දුන් අභියෝග හා යොදා ගත් තාක්ෂණය

වැවක් තැනවීම හා එය නිසි ලෙස නඩත්තු කරමින් ප්‍රයෝජනයට ගැනීම සරල කටයුත්තක් නොවේ. මෙම පරිච්ඡේදයේ මුලින් දක්වූ ආකාරයට කුඩා ප්‍රමාණයේ වැවක් තැනවීම එතරම් දුෂ්කර කාර්යයක් නොවූවත් විශාල ප්‍රමාණයේ වැව් තැනවීම මනා අවබෝධයක් හා නිසි සැලසුමක් අනුව උසස් ප්‍රමිතියකින් යුතුව සිදු කළ යුතු සංකීර්ණ ක්‍රියාවලියක් විය.

මහ වැවක් යනු අවම වශයෙන් අඩි 20 -30 අතර උස ප්‍රමාණයේ අක්කර දහස් ගණනක් පුරා පැතිරුණු විශාල ජලස්කන්ධයක් දරා සිටින ජලාශයකි. එසේ ම වැවේ උස ප්‍රමාණය වැඩි වන විට බැම්ම කෙරෙහි එල්ල වන ජල පීඩනය ද අතිමහත් වේ. වැවෙන් පහළ ප්‍රදේශයේ ජනතාව පදිංචිව සිටින අතර වගා බිම් ද පවතී. මේ නිසා ඉතා ශක්තිමත් ඉහළ ප්‍රමිතියකින් යුතු වැව් බැම්මක් තැනවීම අත්‍යවශ්‍ය විය.

| වැවේ නම | බැම්මේ දිග (සැතපුම්) | බැම්මේ උස (අඩි) | ජලයට යට වූ බිම් ප්‍රමාණය (අක්කර) |
|---|---|---|---|
| මින්නේරිය වැව | $1\frac{1}{4}$ | 44 | 4670 |
| කලා වැව | $3\frac{3}{4}$ | 40 | 6380 |
| පරාක්‍රම සමුද්‍රය | $8\frac{1}{2}$ | 40 | 5300 |

වගුව 1.1 *වැව් කිහිපයක ප්‍රමාණය*

ඉහත වගුවේ දක්වෙන සංඛ්‍යා ආශ්‍රයෙන් මහවැව්වල ප්‍රමාණයන් පිළිබඳ ඔබට අවබෝධයක් ලබා ගැනීමට පුළුවන. මෙබඳු විශාල වැව් තැනවීමේ දී අතීත ලාංකිකයෝ අභියෝග රැසකට මුහුණ දුන්හ. වැවක් තැනවීමේ දී ඔයක හෝ ගංගාවක ඒ සඳහා වඩාත් උචිත ස්ථානය තෝරා ගත යුතු විය. මෙහි දී බොහෝ විට ගංගාව ගලා යන පටු නිම්නයක දෙපස කඳුවැටි දෙකක් සහිත භූමියක් තෝරාගෙන එකී කඳුවැටි දෙක යා වන පරිදි බැම්මක් නිර්මාණය කිරීමෙන් වැව තනවා තිබේ. ස්ථානය තෝරා ගැනීමේ දී භූමියේ උස, ගංගාව දෙපස කඳුවැටිවල තත්වය, සෙසු වැව් හා වාරිමාර්ග ජාලය සමග වැවේ සබඳතාව ඇති කරන ආකාරය, වැනි කරුණු ගැන විශේෂයෙන් සැලකිලිමත් වූ බව නිසැක ය.

වැව් බැම්ම තැනවීමේ දී වැවේ ජල ධාරිතාවේ පීඩනයට ඔරොත්තු දෙන ලෙස වැව් බැම්ම නිර්මාණය කිරීම වාරි ශිල්පීන් මුහුණ දුන් ප්‍රධාන අභියෝගයකි. බැම්ම ගිලා බැසීම වැළැක්වීම සඳහා පිහිටි ගල තෙක් පාදා, එතැන් සිට විවිධ වර්ගවලට අයත් පස් තට්ටු වශයෙන් පුරවා බැම්ම නිර්මාණය කෙරිණි. පස් තට්ටු යෙදීමේ දී මනා ලෙස තලා බැම්මට ජලය උරා ගැනීම ඉතා අවම වන ලෙස හා ජල පීඩනයට ඔරොත්තු දෙන ලෙස නිර්මාණය කර තිබේ. බැම්මේ උස ප්‍රමාණය හා දිග ප්‍රමාණයට සාපේක්ෂව එහි පළල ප්‍රමාණය තීරණය කළ බව පෙනේ.

වැවක් නිර්මාණය කිරීමේ දී මුහුණ දුන් තවත් අභියෝගයක් නම් ඒ සඳහා අවශ්‍ය ශ්‍රමය සපයා ගැනීම යි. සැතපුම් ගණනක් දිග අඩි තිහ හතලිහක් උස වැව් බැම්මක් පස් පුරවා සකස් කිරීමට දහස් ගණන් ශ්‍රමිකයන් වසර කිහිපයක් ම සේවයේ යෙදවිය යුතු විය. වර්තමානයේ මෙන් නූතන යන්ත්‍ර සූත්‍ර භාවිත නොවූ යුගයක මිනිස් දෑතින් එබඳු හපන්කම් කිරීම සැබවින් ම මවිතය දනවන කරුණකි. වැව් බැම්මක් හා ඇළ මාර්ග තැනීමේ දී ශ්‍රමිකයන් සපයා ගැනීම, ඔවුන් හැසිරවීම, ආහාරපාන සැපයීම, පස් එක් රැස් කිරීම, පස් තලා බැම්ම සැකසීම ආදි කටයුතුවලට හොඳ සැලසුමක් හා සංවිධාන ශක්තියක් ද අවශ්‍යව තිබිණ. මෙම අභියෝග ජය ගැනීමට අතීත ලාංකිකයන් සමත් වූ බව අදටත් දක ගැනීමට හැකියාව තිබෙන විශාල වැව්වලින් පැහැදිලි වේ. වැවක සොරොව්ව, බිසෝකොටුව, රළපනාව, ඇතුළුවාන, පිටවාන වැනි විවිධ අංග නිර්මාණය කෙරුණේ ද, වැව් තනවා පවත්වාගෙන යාමේ දී මතු වූ අභියෝගවලට පිළිතුරු වශයෙනි.

## වැවක ප්‍රධාන අංග

### සොරොව්ව

අධිපීඩනයක් සහිතව වැව තුළ පවතින ජලය වැව් බැම්ම හරහා ඇළ මාර්ගය වෙතට ගැනීමට සොරොව්ව නිර්මාණය කර ඇත. බොහෝවිට මඩ සොරොව්ව හා ගොඩ සොරොව්ව වශයෙන් වැවක සොරොව් වර්ග දෙකක් තිබේ. මඩ සොරොව්ව වැවේ පතුල් මට්ටමෙන් තනවා ඇත. එමගින් වැවේ සියලු ජලය නිම්නයට මුදාහැරිය හැකි ය. වැවේ මඩ ඉවත් කිරීමට ද මෙය උපකාරී වේ. ගොඩ සොරොව්ව මඩ සොරොව්වට තරමක් උසින් තනවා තිබේ. ඇතැම් විට කුඩා වැව්වල බිසෝකොටුවක් නොමැතිව සොරොව්ව මගින් ම ජලය පිටතට ගැනේ.



රූපය 1.3 *සොරොව්ව*

### බිසෝකොටුව




රූපය 1.4 *බිසෝකොටුව*

වැවේ ජලය මනා පාලනයකින් යුතුව පිටතට ගැනීම සඳහා බිසෝකොටුව නිර්මාණය කර ඇත. බිසෝකොටුව යනු සොරොව්වේ ම එක් අංගයක් වන අතර සොරොව් කිහිපයක් ඇති විශාල වැව්වල බිසෝකොටු ද එපමණ දක්නට ලැබේ. වැවේ ඇතුළු පැත්තෙහි වැව් බැම්මට සමීපව කොටුවක ආකාරයෙන් බිසෝකොටුව තනවා ඇත. බිසෝකොටුවට වැවේ ජලය ඇතුළු කරනුයේ නළ මාර්ග-යකිනි. බිසෝකොටුව තුළ උස් පහත් කළ හැකි පියන්පතක් පවතියි. එය උස් පහත් කිරීමෙන් බිසෝකොටුව තුළින් වැව් බැම්ම හරහා ජලය පිටතට ගැනීමට තනවා ඇති නළ මාර්ගයට පාලනයකින් යුතුව ජලය නිකුත් කළ හැකි ය. බිසෝකොටුව ලාංකික වාරි ශිල්පීන්ගේ ම නිර්මාණයක් යැයි පිළිගැනේ.

### රළපනාව

වැව් බැම්ම සේදීයාම වළක්වා ගැනීම සඳහා වැව් බැම්මේ ඇතුළු පැත්ත ගල් අතුරා සකස් කර ඇත. එය රළපනාව ලෙස හැඳින්වේ. සුළඟ නිසා වැව්වල කුඩා දිය රැලි ඇති වේ. නොකඩවා වැව් බැම්ම කරා එන මෙම දිය රැලි නිසා පස් බැම්ම සේදී යාමේ අවදානමක් පවතින හෙයින් බැම්ම ආරක්ෂා කර ගැනීමට රළපනාව අත්‍යවශ්‍ය වේ.



රූපය 1.5 *රළපනාව*

### ඇතුළුවාන හා පිටවාන

වෙනත් ජල මූලාශ්‍රයකින් වැවට ජලය ලබා ගැනීමට ඇතුළුවාන සකස් කර ඇත. බැහැරින් වැවට ගලා එන ජලයේ රොන්මඩ වැවට එකතු වීම වළක්වා ගැනීමට රොන්මඩ තැන්පත් වන කුඩා වළක් නිර්මාණය කර තිබේ. වැවට පිටතින් ගලා එන ජලය නවතා දැමූ විට මෙම වළ තුළ තැන්පත්ව ඇති රොන් මඩ ඉවත් කළ හැකි ය.



රූපය 1.6 *වැවේ ජලය පිට කරන පිටවාන*

වැවේ අතිරික්ත ජලය පිට කිරීම සඳහා පිටවාන තනවා ඇත. විශාල වැවකට පිටවාන් දෙකක් වුවත් තිබිය හැකි ය. පිටවාන මගින් පිට කෙරෙන ජලය, වැව් බැම්මට හෝ වගා බිම්වලට හානි නොවී වෙනත් වැවකට හෝ ස්වාභාවික ජල මාර්ගයකට හෝ හරවා යැවෙන ලෙස පිටවාන තනවා තිබේ.





රූපය 1.7 *මල්වතු ඔයේ ස්වාභාවික ගල් තලාව මත වේල්ලක් බැඳ නිර්මාණය කෙරුණු තේක්කම් අමුණ (වම්පස) එම අමුණ ජලයෙන් පිරුණු පසු පිටාර ගලන අයුරු (දකුණු පස)*

## 1.1.2 ඇළ හා වේලි තාක්ෂණය

කෙත්වලට ජලය ලබා ගැනීම සඳහා ඇළ දොළ හා ගංගා ආදිය හරස් කර බඳින ආවරණ බැම්ම අමුණක් වශයෙන් හැඳින්වේ. එබඳු බැම්මක් හැඳින්වීමට වේල්ල යන පදය ද යෙදේ. මේ අනුව වේල්ල යනු බොහෝ විට ජලය රඳවා තබා ගැනීමට ඉදි කළ බැම්මට යෙදෙන නමකි. ශ්‍රී ලංකාවේ මුල් කාලයේ කුඩා දිය පහරවල් හරස් කොට වේලි බැඳීමෙන් ලැබූ අත්දැකීම් නිසා ගංගා හෝ ඔය හරස් කොට වේලි බැඳ විශාල ජලාශ තැනීම දක්වා තාක්ෂණය දියුණු විය.

දිවයිනේ වේලි බැඳීමේ තාක්ෂණය දෙස බලන විට තාවකාලික වේලි හා ස්ථිර වේලි වශයෙන් වර්ග දෙකක් පැවති බව පෙනේ. වැසි සමය අවසානයේ දී කුඩා ගංගා, ඇළ, දොළ ආදියේ ජල පහරේ වේගය අඩු වූ විට දිය පහර හරහා කෙළින් අතට ලී කණු සිටුවා වැලි, පස්, අතුකැබලි ආදිය යොදා තාවකාලික වේලි තනවා තිබේ. එමගින් අසල කෙත් යායකට වර්ෂයට හෝ කන්නයට අවශ්‍ය ජලය ලබා ගැනීම අරමුණ විය. ඊළඟ වර්ෂා සමයත් සමඟ එම වේලි විනාශයට පත් වේ.

ස්ථිර වේලි, තාවකාලික වේලිවලට වඩා කල්පවත්නා ආකාරයට ස්ථාවරව තනවා තිබේ. ජලයේ පීඩනයට හා ස්වාභාවික සෝදාපාළුවට ඔරොත්තු දෙන ලෙස ගල් කුට්ටි ගෙන බැම්ම ඉදි කර තිබීම බොහෝවිට දැකිය හැකි ලක්ෂණයකි. මෙහි දී වේල්ල ඉදි කරන ස්ථානයේ ස්වාභාවික ගල් තලාවක් හෝ පිහිටි ගල පාදාගෙන වේල්ලේ අත්තිවාරම එම ගල් තලාව සමඟ බද්ධ කර තිබේ. වව්නියා - මන්නාරම ප්‍රධාන මංසන්ධිය අසල මල්වතු ඔය හරහා ඉදි කර ඇති තේක්කම් අමුණ ස්ථාවර වේල්ලක් සහිත පුරාණ අමුණකට හොඳ උදාහරණයකි. මෙම අමුණේ සිට ආරම්භ වන ඇළ මගින් සැතපුම් 17ක් පමණ දුර ගෙවා මන්නාරමේ යෝධ වැවට ජලය ගෙන ගොස් ඇත.

### ඇළ මාර්ග තැනවීම

මෙරට වාරි මාර්ග ඉතිහාසයේ මුල් ම අවධියේ දී කුඩා වැවක හෝ අමුණක සිට කෙටි ඇළවල් මගින් වගා බිම්වලට ජලය ගෙන ගිය බව නිසැක ය. එහෙත් විශාල අමුණු හා මහවැව් ඉදි කිරීමේ තාක්ෂණයේ දියුණුවත් සමඟ දීර්ඝ හා පළල් ඇළ මාර්ග ඉදි කිරීමේ තාක්ෂණය ද දියුණුවට පත් විය. දිවයිනේ මහවැව් ඉදි කිරීමේ පුරෝගාමියා වූ වසභ රජු ඇළවල් දොළසක් තැනවී යැයි මහාවංසය කියයි. එහෙත් නම් වශයෙන් එහි සඳහන් වනුයේ **ආළිසාර** හෙවත් **ඇළහැර** ඇළ ගැන පමණකි.



රූපය 1.8 *යෝධ ඇළ, අපේ අතීත මුතුන් මිත්තන් කළ විස්මිත නිර්මාණයකි.*

අඹන් ගඟ හරහා වේල්ලක් බැඳ එතැන් සිට උතුරු ප්‍රදේශයට ජලය ගෙන යාමට තැනවූ මෙම ඇළ සැතපුම් 30ක් පමණ දීර්ඝ වූ බව පෙනේ. මහසෙන් රජතුමා මින්නේරිය වැවට ජලය ලබා ගැනීමට **තිලවත්ථුක** හෙවත් **තල්වතු ඇළ** නමින් ඇළක් තනවා ඇත.

ධාතුසේන රජතුමා කලා වැවේ සිට අනුරාධපුරයේ තිසා වැවට ජලය ගෙන යාමට **ජය ගඟ** හෙවත් **යෝධ ඇළ** නමින් ඇළක් තැනවී ය. ඇතැම් තැන්වල අඩි 40ක් පමණ පළල මෙම ඇළේ දිග සැතපුම් 54කි.

පළමුවන අග්ගබෝධි රජු වූ මහවැලි ගඟේ සිට ජලය ගෙන යාමට තැන වූ **මිනිපේ ඇළ** ද අනුරාධපුර යුගයේ ඇළවල් තැනවීමේ විශිෂ්ට හැකියාව පෙන්වන සාක්ෂ්‍යයකි. මෙසේ විවිධ කාලවල දීර්ඝ ඇළවල් තැනවීමේ අවශ්‍යතා කිහිපයක් පැවති බව පෙනේ.

### ඇළවල් තැනවීමේ අවශ්‍යතා

- ✯ වැව්වල හෝ අමුණුවල සිට වගා බිම් කරා ජලය ගෙන යාම.
- ✯ අමුණක සිට වැවකට හෝ වැව් පද්ධතියකට ජලය ගෙන යාම.
- ✯ වැවක සිට වැවකට හෝ වැව් කිහිපයකට ජලය ගෙන යාම.

### ඇළ මාර්ග තැනවීමේ තාක්ෂණය හා මුහුණදුන් අභියෝග

අතීත ලාංකිකයෝ ඇළ මාර්ග මගින් වැව් අමුණු සම්බන්ධ කොට වියළි කලාපයෙහි වාරි මාර්ග පද්ධතියක් බිහි කළහ. එසේ ම ජලය පවතින ප්‍රදේශවල සිට හිඟ ප්‍රදේශවලට සැතපුම් ගණන් දිග ඇළ මාර්ග තනවා ජලය ගෙන යාමට ද ඔවුහු සමත් වූහ. මෙබඳු කාර්යන්හි දී ඒවායේ නිර්මාණ ශිල්පීන් විවිධ අභියෝගවලට මුහුණදුන් බව නිසැක ය. එහෙත් මෙරට මූලාශ්‍රවල ඇළ මාර්ග තැනවූ ආකාරය හෝ එහි දී මතු වූ ගැටලු පිළිබඳ ප්‍රමාණවත් පරිදි තොරතුරු සඳහන්ව නැත. මේ නිසා ඉතිරිව ඇති ඇළ වේලි හා ඒවායේ නටබුන් ආශ්‍රයෙන් එදා පැවති තාක්ෂණය හා මුහුණදුන් අභියෝග පිළිබඳ වැටහීමක් ඇති කර ගැනීමට සිදු වේ.

ඉහත සඳහන් කළ ජය ගඟ වැනි දීර්ඝ හා පළල් ඇළ මාර්ගයක් තැනවීමේ දී භූ විෂමතාවේ පවතින නොයෙකුත් තත්වයන්ට මුහුණ දීමට සිදු විය.



රූපය 1.9 *ඇලහැර අමුණ*

මෙබඳු කාර්යයක දී ඇළ ආරම්භ වන ස්ථානයේ සිට අවසන් කෙරෙන ස්ථානය දක්වා භූමියේ උස පිළිබඳ ඉතා ම නිවැරදි මිනුම් ලබා ගත යුතු ය. ජය ගඟේ මුල් සැතපුම් 17 දී ජල බැස්ම සැතපුමකට අඟලක පමණ ප්‍රමාණයෙන් පවත්වාගෙන ගොස් තිබේ. මෙය බිම මැනීම පිළිබඳ අතීත ලාංකිකයන් සතුව පැවති විශිෂ්ට දැනුම පෙන්වන අවස්ථාවකි.

දීර්ඝ ඇළ මාර්ග තැනීමේ දී පොළොව හාරා ඇළ කැපීම, ඇළේ පළල හා ගැඹුර නිසි ලෙස පවත්වාගෙන යාම, ලිහිල් පස් ස්තර සහිත ස්ථානවල පැති බැමි යොදා ඉවුරු සේදීම වලක්වාලීම, භූමියේ විෂමතාවන්ට ගැළපෙන ලෙස ඇළ තැනවීම වැනි අභියෝග රැසක් ජය ගැනීමට සිදු විය. ඇළහැර ඇළ තැනවීමේ දී මෙබඳු අභියෝග ජයගෙන ඇති ආකාරය, **ලක්දිව පුරාතන වාරි මාර්ග** යනුවෙන් ප්‍රශස්ත කෘතියක් සම්පාදනය කළ ආර්. එල්. බ්‍රෝහියර් මහතා පෙන්වා දී ඇත. ඇළහැර ඇළට අවට උස් බිම්වලින් ජල පහරවල් එක්වීම නිසා වර්ෂා කාලයේ දී ඇළේ ජල ධාරිතාව වැඩි වී එය පිටාර ගැලීමේ දී ඉවුරු සේදී යාම වැළැක්වීමට ඇළ තැනවීමේ දී ම පියවර ගෙන තිබුණි. එබඳු දිය පහරවල් එක් වන ස්ථානවල ඇළේ ඉවුරු ගල් බැමි යොදා ශක්තිමත් කර ඇත. එසේ ම කුඹුරුවලට ජලය හැරවීමට ඇළේ තනවා ඇති සොරොව් හැම විට ම ගල්වලින් සකසා තිබේ. ඇළේ පිටාර ගලන ස්ථානවල දී ඉවුර ආරක්ෂා කර ගැනීමට ගල් අතුරා වාන පිළියෙල කර තිබිණ.

### 1.1.3 පොකුණු තැනවීම

මිනිසාගේ විවිධ අවශ්‍යතාවන් සඳහා ජලය එක් රැස් කර තබා ගැනීමට පොළොව කැණ තනවා ඇති නිර්මාණ විශේෂයක් පොකුණු වශයෙන් හැඳින්වේ. වැවක මෙන් සාමාන්‍ය පොළොව මත ඉහළට බැම්මක් බැඳ ජලය රැස් කර ගැනීමේ ලක්ෂණය පොකුණුවල දක්නට නොලැබේ. බොහෝ විට පොකුණු තැනවීමේ දී සාමාන්‍ය පොළොව මට්ටමේ සිට යටට හාරා ඉවුරුවල ආරක්ෂාව සලසා ජලය රැස් කර තැබීමේ ක්‍රමයක් භාවිත කර තිබේ.

ශ්‍රී ලංකාවේ පොකුණු තැනවීම පිළිබඳ ඉතිහාසය විජය පුරාවෘත්තය තරම් ඈතට දිව යයි. විජය කුමරු මෙරටට ගොඩබසින විට කුවේණිය පොකුණක් අසල කපු කටින තැනැත්තියකගේ විලාසයෙන් සිටි පුවතක් **මහාවංසයේ** දැක්වේ. ඒ වන විටත් මෙරට පොකුණු ඉදි කර තිබූ බව මේ කතාවෙන් පෙනේ. දිවයිනේ වැව් හා ඇළ මාර්ග තැනවීමේ තාක්ෂණය දියුණු වීමත් සමඟ පොකුණු තැනවීමේ ශිල්ප ක්‍රමවල ද දියුණුවක් ඇති විණැයි සැලකිය හැකි ය. නගරයේ අලංකාරය සඳහා වසභ රජු බොහෝ පොකුණු තැනවී යැයි **මහාවංසයේ** සඳහන්ව තිබීම එයට උදාහරණයකි.

**පොකුණු තැනවීමේ අවශ්‍යතා හා පොකුණු වර්ග**

☆ **ජලය පරිභෝජනය සඳහා තැනවූ පොකුණු**

මෙරට පැරණි පොකුණුවලින් වැඩි ප්‍රමාණයක් ජලය පරිභෝජනය සඳහා ඉදි කළ ඒවා වේ. ස්නානය හා පානීය ජලය රැස් කර ගැනීම සඳහා ඇතැම් විට වෙන ම පොකුණු තනා තිබූ බව පෙනේ. අභයගිරියේ ඇත් පොකුණ ස්නානය සඳහා තැනවූ විශාල පොකුණක් ලෙස සැලකිය හැකි ය. අනුරාධපුර රන්මසු උයනේ පොකුණු ස්නානයට හා ජල ක්‍රීඩා කිරීමට යොදා ගත් ඒවා වේ.

☆ **වැසි ජලය ක්‍රමානුකූලව බැහැර කිරීමේ පොකුණු**

ආරාම භූමිවල වර්ෂා කාලයේ රැස් වෙන ජලය තැන් තැන්වල එකතු වීමෙන් ඇති වන පරිසර ගැටලු අවම කර ගැනීමට උමං හෝ මතුපිට කාණු මගින් එම ජලය පොකුණුවලට යොමු කර තිබේ.

අනුරාධපුර අභයගිරි දාගැබ මතට පතිත වන වර්ෂා ජලය දාගැබ දිගේ බේරී සලපතළ මළුවට එක් රැස් වේ. සලපතළ මළුවේ පිටතින් තනවා ඇති ජල පිහිලි මගින් එම ජලය අනතුරුව වැලි මළුවට ගලා යාමට සලස්වා ඇත. වැලිමළුව දිගේ ගලන ජලය පිට ප්‍රාකාරය අසල තනා ඇති ගලින් තැනූ ආවාටයකට එකතු වී එතැන් සිට පොළොව යටින් ගලින් තැනවූ උමං මාර්ගයක් ඔස්සේ පිටතින් තනවා ඇති පොකුණකට එක්රැස් වේ. මෙබඳු පොකුණු හතරක් අභයගිරි දාගැබට සිවු දෙසින් තනවා තිබේ. මේ ආකාරයට ඉදි කළ පොකුණු බොහෝ දාගැබ් හා ආරාම ආශ්‍රිතව දැකිය හැකි ය.

☆ **අලංකාරය සඳහා ඉදි කළ පොකුණු**

අනුරාධපුරයේ රන්මසු උයනේ පොකුණු මෙන් ම පොලොන්නරුවේ කුමාර පොකුණ හා නෙළුම් පොකුණ ආදිය ද අලංකාරය සඳහා තැනූ පොකුණුවලට උදාහරණ වේ. මෙම පොකුණු අලංකාරය සඳහා පමණක් ම තැනවූ ඒවා නොවේ. ඒවායේ ජලය මිනිස් පරිහරණයට ගන්නට ඇත. මේවායේ විවිධ අලංකාර සැරසිලි යොදා තිබීම කැපී පෙනේ.




රූපය 1.10 *අභයගිරි දාගැබට හා සලපතළ මළුවට වැටෙන ජලය, පොකුණකට ගලා යාමට සලස්වා ඇති ආකාරය*

☆ **පරිසරය සිසිල්ව තබා ගැනීමට තැනවූ පොකුණු**

රජරට ප්‍රදේශයේ වියළි දේශගුණයක් පවතියි. එබැවින් ආරාමවාසී භික්ෂූන් වහන්සේලාට සිසිල් පරිසරයක බණ භාවනා කිරීම පිණිස ඇතැම් විහාරාරාමවල පොකුණු තැනවිය හැකි සෑම ස්ථානයක ම පොකුණු ඉදි කර තිබෙනු දැකිය හැකි ය.



රූපය 1.11 *කුට්ටම් පොකුණ*

අක්කර 500ක් පමණ වන අභයගිරි විහාර භූමියේ පමණක් පොකුණු 65ක් පමණ තනවා තිබේ. අම්පාර රජගල පුරාවිද්‍යා භූමියෙන් මෙබඳු පොකුණු 40කට වැඩි ප්‍රමාණයක් සොයාගෙන ඇත. එක් ප්‍රදේශයක ළඟ ළඟ පොකුණු තනවා ජලය රැස් කර තැබූ විට ජල වාෂ්ප හේතුවෙන් එම ප්‍රදේශයේ පරිසරයේ සිසිල් බවක් ඇති වේ.

හඳුනාගැනීමේ පහසුව සඳහා ඉහත සඳහන් පරිදි පොකුණුවලින් ඉටු වූ කාර්ය අනුව ඒවා වර්ග කර දැක්වුව ද අවශ්‍යතා කිහිපයක් එක් පොකුණකින් ඉටු කර ගත් අවස්ථා ද කොතෙකුත් ඇති බව සඳහන් කළ යුතු වේ. අනුරාධපුරයේ කුට්ටම් පොකුණ ඊට උදාහරණයකි. අභයගිරි භික්ෂූන්ගේ ජල පරිභෝජනය, අලංකාරය හා පරිසරය සිසිල්ව තබා ගැනීම යන අරමුණු තුන ම එම පොකුණෙන් ඉටු විණැයි සැලකිය හැකි ය.

### ✮ පොකුණු තැනවීමේ තාක්ෂණය

මෙරට වියළි කලාපයේ නොයෙක් ස්ථානවල පොළොව කැණ තනවා ඇති පොකුණු බොහොමයක් මනා සැලැස්මකට අනුව ඉදි කළ ඒවා වේ. පොකුණු සඳහා ස්ථාන තෝරා ගැනීමේ දී ජලය ලැබෙන ආකාරය ගැන



රූපය 1.12 *කුට්ටම් පොකුණෙ ජල පෙරනයක් (මෙහි පිටත කාණුවට ලැබෙන ජලය මැද කොටුවේ තබා ඇති කපොලු හය තුළින් ඇතුළට යැවේ. ඇතුළත කොටුවේ සිට නළයක් මගින් එම ජලය පොකුණට යැමට සලස්වා ඇත.)*



රූපය 1.13
රජගල පැරණි ආරාම සංකීර්ණයේ ගල් තලා මත තනවා ඇති පොකුණක්



රූපය 1.14
නෙලුම් පොකුණ





රූපය 1.15
අභයගිරියේ ඇත්පොකුණ

සැලකිල්ල දක්වා තිබේ. වර්ෂා ජලය රැස් කෙරෙන පොකුණු මෙන් ම කිසියම් ජල මූලාශ්‍රයකින් උමං මගින් හෝ මතුපිටින් ජලය සම්පාදනය කර ගත් පොකුණු ද පවතී. ගල්තලාවල බෑම්මකින් ආවරණය කර තැනූ පොකුණු වර්ෂා ජලය රැස් කර තබා ගැනීමට නිර්මාණය කර තිබේ. පොළොව කැණ තැනූ පොකුණු විවිධ හැඩවලින් යුක්ත ය. සමචතුරස්‍ර හා ඍජුකෝණාස්‍ර හැඩැති පොකුණු බහුලව දැකිය හැකි අතර රවුම් හැඩැති පොකුණු කලාතුරකින් දක්නට ලැබේ.

ස්නානය හෝ පානය සඳහා ජලය භාවිත කළ ඇතැම් පොකුණුවල ජලය අපවිත්‍ර වන විට පොළොව යටින් ම අපවිත්‍ර ජලය ඈළකට හෝ සුදුසු ස්ථානයකට බැහැර කිරීම සඳහා පොකුණු පතුලේ කුහර තබා නළ මාර්ග තනවා ඇත. කුට්ටම් පොකුණ හා රන්මසු උයනේ පොකුණු මීට උදාහරණයකි. පොකුණේ ඉවුරු කඩාවැටීම වැළැක්වීමත් එහි ජලය ඉවුරුවලට උරා ගැනීම අවම කිරීමත් සඳහා බොහෝ පොකුණුවල ඉවුරු ගල් පුවරු යොදා නිම කර ඇත. එම ගල් පුවරු එකක් මත එකක් සම්බන්ධ කර ඉතා ම තුනී ශක්තිමත් බදාමයකින් සවි කර ඇති හෙයින් පොකුණු ජලය ඉවුරුවලට කාන්දු වීම ඉතා අවම වේ. පොකුණට බැසීමට පඩිපෙළ තනා ඇති හෙයින් සෑම මට්ටමක දී ම යමෙකුට ජලයට බැසීම පහසු වේ. පොකුණුවලට ශෛලමය නළ මගින් ජලය ලබා ගැනීමේ දී ජල නළය ඍජුව ම පොකුණට යොමු නොකොට පොකුණට පිටතින් තැනවූ පෙරනයකට යොමු කර ඇත. මෙමගින් රොන්මඩ හා අපද්‍රව්‍ය පොකුණට එකතු වීමට පෙර ඉවත් කිරීමට හැකි ය.

පිටත වැසි ජලය පොකුණට ගලා බැසීම වැළැක්වීම සඳහා සෑම පොකුණක ම ඉවුරේ ඉහළ ගල් පුවරු පොළොව මට්ටමට වඩා ඉහළට යන ලෙස තනවා තිබේ. රජගල පැරණි ආරාම සංකීර්ණයේ ගල්තලා හා ගල් කෙම් ආශ්‍රිතව තනවා ඇති සෑම පොකුණක ම පොකුණට බැසීමට පෙර පා ධෝවනය කර ගත හැකි ජලය පිරවූ කුඩා ප්‍රමාණයේ පා ධෝවනයක් පොකුණු අසල තනවා ඇත. මෙමගින් පොකුණුවලට වැලි හා අපද්‍රව්‍ය එක්වීම පාලනය කළ බව පෙනේ. එකී පොකුණු අසල සෙවණ සඳහා කුඩා කුටි ද තනා තිබූ බවට සලකුණු තිබේ. ස්නානය කිරීමට එන අයට සෙවණේ මඳක් සිට සිරුර සිසිල් වූ පසු පොකුණට බැසීමට පහසුකම් සලසා ඇත. මේ අනුව පොකුණු තැනවීම මනා සැලසුමකට අනුව මෙන් ම පරිසරය පිළිබඳව ද හොඳ අවබෝධයකින් සිදු කර ඇති බව පැහැදිලි වේ.

### 1.1.4 ජල උද්‍යාන

ජල උද්‍යාන හෙවත් උයන් යනු ගස් වැල් ආදිය වවා විවේකය ගත කිරීමට හෝ ජල ක්‍රීඩා කිරීමට සුදුසු පරිදි ක්‍රමානුකූලව සැකසූ ස්ථාන විශේෂයකි. දිවයිනේ මුල්වරට උයනක් තනවන ලද්දේ මුටසීව රජතුමන් විසිනි. උද්‍යානය සඳහා බිම සකස් කරන දිනයේ දී අකාල මේඝයක් (වර්ෂාවක්) ඇති වූ බැවින් එය මහා මේඝවන නමින් හැඳින්විනැයි මහාවංසයේ සඳහන් වේ. එය මහමෙවුනා උයන වශයෙන් ප්‍රසිද්ධියට පත් විය. දේවානම්පියතිස්ස රජතුමා විසින් පසුව එම උයන මිහිඳු හිමියන් ඇතුළු මහා සංඝයාට පූජා කරන ලදි. මිහිඳු හිමියන් මෙරටට වැඩි අවධිය වන විට නන්දන උයන යනුවෙන් හැඳින්වූ තවත් උයනක් අනුරාධපුරයේ පැවතුණි. මිහිඳු හිමියන් එහි සිට ධර්මය දේශනා කළ බැවින් එය ශාසනය බැබළවූ ස්ථානයක් වශයෙන් සලකා ජෝති වනය නමින් හඳුන්වා ඇත. මෙරට මුල් ම උද්‍යාන හැටියට සැලකිය හැකි මෙම උයන් ආශ්‍රිත ප්‍රදේශවල පසුව විවිධ ඉදිකිරීම් සිදු කිරීමත් කාලයාගේ ඇවෑමෙන් සිදු වූ වෙනස්කම් ආදියත් නිසා අද ඒවා දක්නට නොලැබේ.

අතීතයේ මෙරට උයන් තැනවීමේ දී රජු මූලිකත්වය ගෙන කටයුතු කර තිබේ. මුටසීව රජුට පසු කාලයේ කුටකණ්ණතිස්ස රජු පද්මස්වර නමින් උයනක් තනවා ඇත. ඒ හැරුණු විට වසභ රජු, ගෝඨාභය රජු, පළමුවන කාශ්‍යප රජු, පළමුවන අග්බෝ රජු හා පළමුවන පරාක්‍රමබාහු යන රජවරුන් උයන් තැනවූ රජවරුන්ට උදාහරණ වේ. අතීතයේ මෙරට පැවති උද්‍යාන අතර අනුරාධපුරයේ රන්මසු උයන හා සීගිරියේ ජල උද්‍යානය අදටත් දැකිය හැකි අලංකාර උද්‍යාන දෙකකි. මේවා ප්‍රභූ

ජනයා සඳහා ඉදි කළ බව පෙනේ. එබැවින් ඒවා රාජකීය උද්‍යාන ලෙස වුව ද හැඳින්විය හැකි ය. අතීතයේ මෙරට භික්ෂූන් වැඩි වශයෙන් ජීවත් වූ ආරාම භූමිවල ද උද්‍යාන ඉදි කළ බව පෙනේ. භික්ෂූන්ට විවේකීව බණ භාවනා කිරීමට එම උද්‍යාන තැනවූ බව නිසැක ය. ඒවා ආරාමික උද්‍යාන ලෙස හැඳින්විය හැකි ය. අනුරාධපුරයේ මහා විහාරය, අභයගිරිය හා ජේතවනය ආශ්‍රිතව මෙබඳු උද්‍යාන පැවති බව ද සිතිය හැකි ය.

### ජල උද්‍යාන සැලසුම් කිරීමට හා ඉදි කිරීමට භාවිත කළ තාක්ෂණය

උද්‍යානයට ජල පහසුකම් සපයා පොකුණු ආදිය ඉදි කොට අලංකාර ලෙස තැනවූ ඒවා ජල උද්‍යාන ලෙස හැඳින්විය හැකි ය. ඉහත සඳහන් කළ රන්මසු උයන හා සීගිරියේ ජල උද්‍යානය ඊට නිදසුන් වේ.

### රන්මසු උයන

තිසා වැව ඉවුරෙහි ඉසුරුමුණි විහාරයේ සිට මිරිසවැටි විහාර භූමිය දක්වා ප්‍රදේශය රන්මසු උයනට අයත් වේ. මහමෙවුනා උයන හා 'නන්දන උයන' භික්ෂූන් වහන්සේලාට පූජා කිරීමෙන් පසුව රජවරුන්ගේ පරිහරණය සඳහා රන්මසු උයන තැනවූ බව පෙනේ. ස්ථානයේ බෑවුම් සහිත තත්වය හා තිසා වැව ඉවුරෙහි ශාන්ත පරිසර තත්වය සැලකිල්ලට ගෙන උයන සැලසුම් කර ඇත. තිසා වැවෙන් ලබා ගත් ජලය උයන ඔස්සේ ක්‍රමානුකූලව ගලා යාමට නළ පද්ධතියක් ඉදි කර පොකුණු කිහිපයක් ද තනවා තිබේ. ග්‍රීෂ්ම කාලයට ගැළපෙන කුඩා එළිමහන් ගෙවල්, මණ්ඩප, ස්නානාගාර හා වැතිර සිටීම සඳහා ගල් යහන් ආදිය තනවා උයන ඉතා අලංකාරව පවත්වාගෙන ගොස් ඇත. මෙහි තනවා ඇති පොකුණු ස්නානයට හා ජල ක්‍රීඩා කිරීමට යොදා ගත්තේ යැයි සිතිය හැකි ය.



රූපය 1.16 *රන්මසු උයන*



රූපය 1.17 *සීගිරි ජල උද්‍යානය*

## සීගිරි ජල උද්‍යානය

දකුණු ආසියාවේ ඇති පැරණි ජල උද්‍යාන අතර සීගිරි ජල උද්‍යානය විශේෂයෙන් කැපී පෙනේ. ක්‍රිස්තු වර්ෂ පස්වන සියවසට පමණ අයත් මෙම ජල උද්‍යානය පසුව වල් බිහි වී තිබී එච්. සී. පී. බෙල් සහ සෙනරත් පරණවිතාන යන පුරාවිද්‍යාඥයන් විසින් යළි පාදා ගන්නා ලදි. සීගිරි භූමියෙහි සිදු කළ පුරාවිද්‍යා



රූපය 1.18 *සීගිරි ජල මල්*

කටයුතුවලින් එහි බටහිර ප්‍රදේශය දෙපස පැවති ජල උද්‍යානයේ සැලැස්ම පිළිබඳ පැහැදිලි අවබෝධයක් ලබා ගෙන තිබේ. ජල උද්‍යානයේ බිම බෙදා ඇති ආකාරය අනුව සීගිරි ගල මධ්‍ය ප්‍රදේශයේ සිට බටහිරට ගමන් කෙරෙන ප්‍රධාන මාවතට සමාන්තරව එම මාවතේ දෙපස ජල උද්‍යානය තනවා ඇත. භූමියේ දක්නට ලැබෙන බෑවුම් ස්වභාවය සැලකිල්ලට ගනිමින් දෙපසින් ජලය ගලා එන ජල මාර්ග පද්ධතිය, පොකුණු හා මණ්ඩප ආදියත් ක්‍රමානුකූල සැලසුමකට අනුව අලංකාර ලෙස තනවා තිබේ. සීගිරි බිමේ උස් ප්‍රදේශයේ සිට කාණු පද්ධතිය ඔස්සේ පහළට ගලා එන ජලය අධික පීඩනයකින් යුතුව ගලා බසින අවස්ථාවේ දී එය හරස් කොට සිදුරු සහිත වෘත්තාකාර ගල් පතුරු සවි කිරීමෙන් ජලමල් නිර්මාණය කොට ඇත. ස්වාභාවිකව ඇති වන පීඩනය සහිතව ගලන ජලය මෙම ගල් සිදුරු තුළින් ඉහළට විදී. අධික වර්ෂා කාලයේ දී මෙම ජලමල් අදටත් ක්‍රියාත්මක වේ. ජල තාක්ෂණය පිළිබඳ මනා කෞශල්‍යයක් තිබූ අතීත ලාංකිකයන්ට මෙබඳු කෘත්‍රිම ජලමල් නිපදවීමේ තාක්ෂණය අරුමයක් නොවී ය.

සීගිරි ගල මුදුනේ සිට බටහිර දෙස බලන විට ජල උද්‍යානයේ මුල් සැලැස්ම පැහැදිලිව දැකගත හැකි ය. එහි තනවා ඇති මාර්ග පද්ධතිය, ජල කාණු පද්ධතිය, මණ්ඩප, පොකුණු, ජලමල්, විවේකස්ථාන ආදියේ එකිනෙකට අන්‍යෝන්‍ය සම්බන්ධයක් ඇති බවත් එකී අංගෝපාංග සියල්ල එක් ඒකකයක් බවට පත්වීමෙන් මනරම් දර්ශනයක් මැවෙන බවත් පෙනේ. අද දක්නට නොමැති ගොඩනැගිලිවල විචිත්‍රවත් පියසි, මල්ගොමු, තුරුවදුළු හා ජල මල් ආදියෙන් පරිපූර්ණව කාශ්‍යප රජු සමයේ මෙම උද්‍යානයේ දර්ශනය කෙසේ පවතින්නට ඇති දැයි යමෙකුට සිතාගත හැකි ය.

### ජල උද්‍යානවල කැපී පෙනෙන ලක්ෂණ

- ✯ භූමියේ ස්වභාවය හා පරිසරයට ගැළපෙන ලෙස උද්‍යාන සැලසුම් කර තිබීම.
- ✯ උද්‍යානය තුළ සැලසුම් කළ මාර්ග පද්ධතියක් තනවා තිබීම.
- ✯ ජල කාණු, පොකුණු, ජලමල් ආදිය තනවා උද්‍යානය අලංකාර කර තිබීම.
- ✯ එළිමහන් ගෙවල්, මණ්ඩප හා විවේකස්ථාන ආදිය තනවා ගස්වැල් වවා රමණීය පරිසරයක් ඇති කර තිබීම.
- ✯ උද්‍යාන පාලකයන් (උයන්කැමි/උයන් වැජෑරුම) යටතේ මනා ලෙස උද්‍යාන නඩත්තු කිරීම.

## 1.2 මැටි තාක්ෂණය

නූතන මිනිස් ප්‍රජාවේ ආදිතමයන් මුලින් ම ඉගෙනගත් දැතේ කර්මාන්ත අතර මැටි කර්මාන්තයට ප්‍රමුඛ තැනක් ලැබේ. මිනිසා මෙසේ මැටි කර්මාන්තයට මුලින් ම අත ගැසීමට එක් හේතුවක් වූයේ මැට්ට තරම් පහසුවෙන් සපයා ගත හැකි හෝ පහසුවෙන් වැඩ කළ හැකි වෙනත් අමුද්‍රව්‍යයක් කොතැනක දී වත් මිනිස්



රූපය 1.19 *ලංකාවේ හමුවන අනුරාධපුර යුගයේ මුල් භාගයට අයත් මැටි බඳුනක්*

දැනට නොලැබීම යි. මිනිසා ගින්දර සොයාගෙන කලක් ගතවන විට ආහාර පිසීම සඳහා ප්‍රාථමික මට්ටමේ මැටි වළං තැනීම ආරම්භ කළ බවට සාධක තිබේ. මිනිස් ප්‍රජාව වර්තමානය දක්වා පැමිණි දුර ගමනේ දී මුලින් ම තැනූ භාජන, රූප, මූර්ති හා කලාත්මක දෑ මැටියෙන් කළ බවට ද සැකයක් නැත.

මිනිසාගේ සෙසු බොහෝ නිර්මාණ මෙන් මැටි භාණ්ඩ තැනීම ද ආරම්භ වූයේ ප්‍රාථමික මට්ටමෙනි. මැටි භාජන තැනීම මුලින් ම ආරම්භ කළ මානවයන්, අතින් තැනූ භාජන අව්වේ වියළා ශක්තිමත් කර ගත් බවට සැකයක් නැත. කාලයක් ගත වන විට, මැටි භාජන ගින්නෙන් වියළා සවිමත් කර ගැනීමේ තාක්ෂණය ඉගෙන ගන්නට ඇත. මිනිසා නිවාස තනා ශිෂ්ටාචාර ගොඩනැගීමෙන් පසුව මැටි භාජන තැනීමේ කලාව ශීඝ්‍රයෙන් දියුණු විය. පැරණි ශිෂ්ටාචාරවල මිනිස් අවශ්‍යතා සඳහා විවිධ හැඩයේ සහ විවිධ ප්‍රමාණයේ මැටි භාජන නිපදවා තිබූ බව හමු වී ඇති මැටි භාජනවලින් පැහැදිලි වේ. හැලි වළං, පිඟන්, මැටි කෝප්ප, ජලය රැස් කර තබා ගැනීමේ භාජන, මල් බඳුන් ආදිය එබඳු භාජනවලට උදාහරණ වේ. මැටි භාජන තැනීමේ තාක්ෂණය දියුණු වීමත් සමඟ භාජන වර්ණ ගැන්වීම, පින්තාරු කිරීම, භාජන මත මෝස්තර රටා ඇඳීම ආදිය මගින් ඒවා අලංකාර කිරීමට ද සෑම ශිෂ්ටාචාරයක ම වගේ මිනිසුන් කටයුතු කර ඇත.

සකපෝරුව සොයා ගැනීම මැටි බඳුන් තැනීමේ කලාවේ පුළුල් පරිවර්තනයක් ඇති වීමට තුඩු දුන් කරුණකි. සකපෝරුව යනු පොළොවේ හෝ කිසියම් ආකෘතියක් මත පහසුවෙන් කරකැවීමට හැකි ලෙස තැනූ වෘත්තාකාර ලෑල්ලකි. එම වෘත්තාකාර ලෑලි පුවරුව මත මැටි ගුලිය තබා එකී පුවරුව කරකැවීමෙන් කැරකෙන වේගය හා අතින් යොදන හැඩයේ ස්වරූපය අනුව වඩාත් හොඳ නිමාවකින් යුතු මැටි භාජනයක් තනා ගැනීමට හැකියාව ලැබේ. ඉහත සඳහන් කළ විවිධ හැඩයේ හා ප්‍රමාණයේ මැටි බඳුන් තැනීම සිදු වූයේ සකපෝරුව සොයා ගැනීමෙන් පසුව ය.

ශ්‍රී ලංකාවේ මැටි භාජන තැනීමේ ඉතිහාසය ප්‍රාග් ඓතිහාසික යුගය දක්වා ඈතට දිවේ. එම යුගයේ අවසාන අවධියට අයත් මැටි භාජන කැබලි දිවයිනේ සිදු කළ ඇතැම් පුරාවිද්‍යා කැණීම්වලින් සොයාගෙන තිබේ. ක්‍රි. පූ. තුන්වන සියවසේ දී මහින්දාගමනයත් සමඟ අසල්වැසි ඉන්දියාව හා මෙරට සබඳතා වැඩි දියුණුවීම මැටි නිර්මාණ කලාවේ උන්නතියටත් හේතු විය. ශ්‍රී මහ බෝධිය මෙරටට වැඩමවීමේ දී පැමිණි ශිල්පීන් අතර මැටි භාණ්ඩ තැනීමට නිපුණත්වයක් දක්වූ කුඹල් කුල අටක් සිටි බව වංසකථාවල දක්වේ. මෙම ශිල්පීන්ගේ පැමිණීමත් සමඟ ඉන්දියාවේ එවකට පැවති මැටි භාජන තැනීමේ තාක්ෂණය මෙරටට ලැබුණු බව පැහැදිලි ය.

ශ්‍රී ලංකාවේ පුරාවිද්‍යා කැණීම්වලින් හමු වන ද්‍රව්‍ය අතර වැඩි ප්‍රමාණයක් මැටිවලින් කළ නිර්මාණ වේ. මැටි වළං කැබලි, භාජන කැබලි, උළු, ගඩොල් හා මැටි රූප, මුද්‍රා ආදිය ඒ අතර කැපී පෙනේ. අනුරාධපුර රාජ්‍ය සමය මුල් භාගයේ සිට ම මැටි භාජන තැනීම දියුණු තත්වයක පැවති බවත් උසස් තත්වයේ භාජන නිපදවූ බවත් පුරාවිද්‍යා කැණීම්වලින් හමු වන සාක්ෂ්‍යවලින් පැහැදිලි වේ.

මෙරට මැටි භාජන තැනීම මූලික පියවර කිහිපයකින් යුතු ක්‍රියාවලියක් වේ. සුදුසු මැටි වර්ගය තෝරා රැගෙනවිත් මුලින් ම මැටි පදම් කර ගැනේ. එසේ පදම් කරගත් මැටිවලින් තැනීමට අවශ්‍ය භාජනයේ ප්‍රමාණයට මැටි පිඬ බැගින් ගෙන සකපෝරුව මත තබා භාජනයේ හැඩය සකස් කෙරේ. අනතුරුව භාජනයේ පතුල ආදිය නිම කර කැටයම් හෝ ඉරි රටා ඇඳ අලංකාර කර වියළුණු භාජන පෝරණුවේ තැන්පත් කර පුළුස්සා ගැනේ. මෙමගින් වඩාත් ශක්තිමත් හොඳ නිමාවකින් යුතු මැටි භාජන තැනවූ බව පෙනේ.

## ගඩොල් හා උළු නිෂ්පාදනය




රූපය 1.20 *අනුරාධපුර රාජ්‍ය සමයේ නිෂ්පාදනය කළ ගඩොල් සහ වර්තමානයේ නිෂ්පාදිත ගඩොල්*

ක්‍රිස්තු පූර්ව තුන්වන සියවසේ පමණ සිට මෙරට ගඩොල් භාවිතය පැවති බවට සාක්ෂ්‍ය ලැබේ. දුටුගැමුණු රජුගේ කාලය (ක්‍රි. පූ. 161 - 137) වන විට ගඩොල් භාවිතයෙන් රුවන්වැලි සෑය වැනි විශාල දාගැබක් තැනවීමට තරම් ගඩොල් නිෂ්පාදනය කිරීමේ තාක්ෂණය දියුණු වී තිබුණි. දුටුගැමුණු රජු එම දාගැබ තැනවීමේ දී ගඩොල් නිෂ්පාදකවරුන් කැඳවා කරුණු විමසා වඩාත් ශක්තිමත්ව ගඩොල් තනන තැනැත්තෙකු තෝරා ගත්තේ යැයි මහාවංසයේ සඳහන් වේ.

අනුරාධපුර රාජ්‍ය සමය මුල් භාගයේ ගඩොල් නූතන ගඩොල්වලට වඩා ප්‍රමාණයෙන් විශාල වේ. එම ගඩොල්වල වතුර උරා ගැනීමේ ස්වභාවය අවම අතර ගඩොලේ ශක්තිමත් භාවය හා බර දරා ගැනීමේ හැකියාව ද අධික ය. අනුරාධපුරයේ ජේතවන දාගැබ සංරක්ෂණය කිරීමේ දී එකී අතීත ගඩොල්වල ශක්තිමත්භාවය නොඉක්මවා යන ප්‍රමිතියකින් යුතු ගඩොල් තැනීමේ අවශ්‍යතාවක් මතු විය. එවකට මෙරට ගඩොල් නිෂ්පාදනය කළ කිසිදු ආයතනයකට මෙම ප්‍රමිතියෙන් යුතු ගඩොල් නිපදවීම පහසු නොවූ හෙයින් නව පෝරණුවක් තනා ගඩොල් නිෂ්පාදනය කරවීමට එහි සංරක්ෂකයන්ට සිදු විය. ඒ අනුව ක්‍රිස්තු වර්ෂ 1990 - 91 කාලයේ දී මධ්‍යම නුවරගම් පළාතේ ගල්කඩවල නම් ග්‍රාමයේ ගඩොල් පෝරණුවක් ඉදි කොට අවශ්‍ය ගඩොල් නිෂ්පාදනය කෙරිණ.

අනුරාධපුර යුගයේ ගඩොල් නිපදවීමේ තාක්ෂණය රට පුරා ව්‍යාප්තව පැවති බව දිවයිනේ විවිධ ප්‍රදේශවලින් හමු වන අතීත ගඩොල් ස්මාරකවලින් පැහැදිලි වේ.

අභයගිරිය, ජේතවනය හා පොළොන්නරුවේ දෙමළ මහාසෑය වැනි දාගැබ් මෙන් ම පොළොන්නරුවේ පරාක්‍රමබාහු රජ මාලිගය අතීතයේ ගඩොල් බහුලව යොදා ගත් ඉදිකිරීම්වලට උදාහරණ වේ.

වර්තමානය වන විට ගල් කණු නටබුන් වශයෙන් ඉතිරිව ඇති අතීත ගොඩනැගිලි බොහොමයක වහල දැවයෙන් තනා උළු සෙවිලි කර තිබුණු බව පෙනේ. මෙබඳු ගොඩනැගිලි කැණීම් කිරීමේ දී ගරා වැටී ඇති දැව වහලය දිරා යාමෙන් පසුව ඉතිරි වූ උළු කැට බහුලව ලැබේ. උළු නිෂ්පාදනයේ යෙදුණු පිරිස අතීතයේ උළු වඩුවන් ලෙස හඳුන්වා තිබේ. ඇතැම් විටෙක ගඩොල් තැනූ පිරිස් ද උළු වඩුවන් ලෙස හඳුන්වා ඇත.

රජරට ශිෂ්ටාචාර සමයේ දී ආගමික ගොඩනැගිලි, පොදු ගොඩනැගිලි, රජ මාලිගා, ප්‍රභූ නිවාස ආදියේ වහලවල උළු සෙවිලි කර තිබූ බව පෙනෙන අතර සාමාන්‍ය ජනතාවගේ නිවාසවලට එබඳු ස්ථිර සෙවිල්ලක් යොදා නොතිබෙන්නට ඇත.

උළු නිෂ්පාදනයේ දී සුදුසු මැටි වර්ග තෝරාගෙන පදම් කිරීම, උළු අච්චුවේ යොදා උළුවල හැඩය සකසා ගැනීම, උළු වියළීම හා පිලිස්සීම වැනි මූලික අදියර කිහිපයක් පැවති බව පෙනේ.

ගඩොල් නිෂ්පාදනය මෙන් උළු නිෂ්පාදනය ද අතීතයේ රට පුරා ව්‍යාප්තව තිබූ බව, හමු වන සාක්ෂ්‍යවලින් පැහැදිලි වේ.

## ලෝහ තාක්ෂණය



රූපය 1.21 *පුරාවිද්‍යා කැණීම්වලින් හමු වූ පැරණි ආභරණ*

ශ්‍රී ලංකාවෙන් හමු වන පුරාවිද්‍යා සාක්ෂ්‍ය අනුව ක්‍රි. පූ. තුන්වන සියවසට පෙර කාලයේ දීත් යකඩ හා තඹ වැනි ලෝහ වර්ග භාවිතය පැවතුණු බව පෙනේ. එහෙත් ක්‍රි. පූ. තුන්වන සියවසේ සිට කෘෂිකර්මාන්තය පුළුල් වීම, නාගරීකරණය වේගවත් වීම, ඉදිකිරීම් ක්ෂේත්‍ර වර්ධනය වීම හා ඉන්දියානු තාක්ෂණික ශිල්ප ක්‍රම වේගයෙන් රට තුළ ක්‍රියාත්මක වීම වැනි හේතු නිසා ලෝහ තාක්ෂණය හා ලෝහ වර්ග භාවිතයේ ශීඝ්‍ර දියුණුවක් ඇති වී තිබේ. ක්‍රි. පූ. දෙවන ශතවර්ෂයේ සිට ක්‍රි. ව. 2 වන සියවස පමණ දක්වා කාලයේ වියළි කලාපයේ බොහෝ ප්‍රදේශවල ලෙන් ලිපි ව්‍යාප්තියක් පෙන්නුම් කෙරේ. මෙසේ ගල්ලෙන්වල කටාරම් කෙටීමට හා ලෙන්ලිපි ලියා තැබීමට යකඩ හා වානේ මෙවලම් භාවිත කිරීම අත්‍යවශ්‍ය වේ. එසේ ම එබඳු ශිලා ලිපිවල කබර, (කම්මාර, ලෝහ වැඩ කරන්නා) තඹර (තඹකරු) තොපෂ (බෙලෙක් වැඩ කරන්නා) වැනි ලෝහ කර්මාන්තයේ නියැළුණු තැනැත්තන් ගැන සඳහන් වේ.

රජරට ශිෂ්ටාචාර සමයේ යකඩ, ලෝකඩ, තඹ, රිදී, හා රත්රන් වැනි ලෝහ වර්ග භාවිත වී ඇත. මෙබඳු ලෝහ වර්ගවලින් කළ නිර්මාණ පුරාවිද්‍යාත්මක වශයෙන් ද සොයාගෙන තිබේ. මෙම ලෝහ අතරින් යකඩ, තඹ, රිදී ආදිය මෙරටින් ම සපයාගත් බවට ද යම් යම් තොරතුරු තිබේ.

1994 වර්ෂයේ දී අනුරාධපුර අභයගිරි විහාර භූමියේ පොකුණක් කැණීම් කිරීමේ දී ග්‍රෑම් 370 සිට ග්‍රෑම්438 දක්වා බරින් යුතු රන් කැබලි පහක් ලැබී ඇත. ඒ සමඟ ම රන් කහවණු කිහිපයක් ද හමු වී ඇත. ඉහත කී රන් කැබලි (ස්වර්ණ ඵලක පිණ්ඩ) පහ රන් උණු



රූපය 1.22 *යකඩ නිස්සාරණය කිරීමට යොදා ගත් උදුන*

කොට කිසියම් නොගැඹුරු භාජනයක තැටියක් ලෙස වත් කොට නිර්මාණය කර තිබිණ. එක් එක් රන් කැබැල්ලේ බර පැරණි අක්ෂරවලින් කලං ප්‍රමාණයෙන් ලියා තිබී ඇත. එම පොකුණු තවදුරටත් කැණීම් කිරීමේ දී එහි එක් ඉවුරක පැරණි රන් කර්මාන්ත ශාලාවක් තිබූ බවට සාක්ෂ්‍ය ලැබුණි. එම කම්හල තුළ රන් උණු කිරීම සඳහා භාවිත කළ උදුන් හා ජලය තබා ගත් මැටි භාජන කොටස් හමු වී ඇත. අභයගිරි විහාර භූමියේ කැණීම්වලින් රන් වළලු, සලඹ, රන් මුදු, රන් කර්ණාභරණ හා රන් මාලයක් ආදී වශයෙන් රනින් කළ නිර්මාණ කිහිපයක් ද හමු වී ඇත. මේ අනුව විහාර භූමියේ ප්‍රතිමාවල රන් ආලේප කිරීම, විවිධ අලංකාර භාණ්ඩ නිෂ්පාදනය ආදියට ඉහත කී රන්කම්හල පවත්වාගෙන යන්නට ඇතැයි සිතිය හැකි ය.

ක්‍රි. පූ. තුන්වන සියවසෙන් පසු කාලයේ රට පුරා යකඩ භාවිතය පැවති බවට සාක්ෂ්‍ය හමු වේ. අවි ආයුධ, කෘෂිකාර්මික උපකරණ තැනීම හා වෙනත් අවශ්‍යතා සඳහා (යකඩ ඇණ සෑදීම) යකඩ භාවිතය අත්‍යවශ්‍ය විය. අතීතයේ මෙරටට අවශ්‍ය රන් වැනි ලෝහ ඇතැම්විට විදේශවලින් ආනයනය කළේ යැයි සිතිය හැකි අතර යකඩ නිෂ්පාදනය රට තුළ ම සිදු වී තිබේ.

බලංගොඩ සමනල වැව ප්‍රදේශයෙන් හා සීගිරියේ අලකොළ වැව, දෙහිගහ ඇළකන්ද ප්‍රදේශයෙන් අතීතයේ මෙරට යකඩ නිස්සාරණය කළ ආකාරය පිළිබඳ පැහැදිලි සාක්ෂ්‍ය හමු වී තිබේ. යකඩ අඩංගු ස්වාභාවික ගල්, කැබලි කොට මැටියෙන් තැනූ උදුන්වලට දමා උණු වීමට අවශ්‍ය උෂ්ණත්වය ගින්නෙන් ලබා දී යකඩ නිස්සාරණය කරගෙන ඇත. සමනල වැව ප්‍රදේශයේ මෝසම් සුළං කාලයට පවතින ස්වාභාවික සුළං බලය උදුන්වල ගිනි දැල්වීමට යොදන අඟුරු අඛණ්ඩව දැල්වීමට යොදාගෙන තිබේ. දෙහිගඟ ඇළකන්ද ප්‍රදේශයේ අඛණ්ඩව උදුන් දල්වා තබා ගැනීමට මයිනහමක් යොදාගෙන ඇත. මෙසේ ස්වාභාවික ගල්වල අඩංගු යකඩ උණු කොට, පිරිසිදු කොට අවශ්‍ය යකඩ නිෂ්පාදනය කර ගැනීමේ කාර්යක්ෂම තාක්ෂණයක් අතීත ලාංකිකයන් දැන සිටි බව මෙම කරුණුවලින් පැහැදිලි වේ.

## 1.3 වාස්තු විද්‍යාත්මක හා කලාත්මක නිර්මාණ

### වාස්තු විද්‍යාත්මක නිර්මාණ

වාස්තු විද්‍යාව යනු නිවාස, ගොඩනැගිලි ආදී ඉදිකිරීම් ක්ෂේත්‍රය පිළිබඳ හදාරණ ශිල්ප ශාස්ත්‍රයකි. මහින්දාගමනයත් සමඟ ලංකාව හා ඉන්දියාව අතර ඇති වූ සමීප සබඳතා හේතුවෙන් ඉන්දියාවේ එවකට දියුණුව පැවති වාස්තු විද්‍යා දැනුම මෙරටට ලැබුණු බව පෙනේ.

දිවයිනෙන් මෙතෙක් සොයාගෙන ඇති ගොඩනැගිලි ඇතුළු වාස්තු විද්‍යා නිර්මාණ බොහොමයක් දේවානම්පියතිස්ස රාජ්‍ය සමයෙන් මෙපිට අවධියට අයත් ඒවා වේ. එකී නිර්මාණවලින් වැඩි කොටස ආගමික කටයුතු සඳහා හෝ භික්ෂූන්වහන්සේලාගේ පරිහරණය සඳහා හෝ ඉදි කළ ඒවා හැටියට ද සැලකිය හැකි ය.

### ගෘහ නිර්මාණ ශිල්පය

රජරට ශිෂ්ටාචාර සමයට අයත් වාස්තු විද්‍යා නිර්මාණ, කොටස් දෙකකට බෙදා දැක්විය හැකි ය.



## ආගමික ගොඩනැගිලි

### දාගැබ්



රූපය 1.23 *මිහින්තලේ කණ්ඨක චේතියේ ආයකය (වාහල්කඩ)*

සාහිත්‍ය මූලාශ්‍රය අනුව, ලංකාවේ ඉදි වූ මුල් ම දාගැබ ථූපාරාමය යි. කල්යත් ම මිරිසවැටිය,මහාථූපය හෙවත් රුවන්වැලිසෑය, අභයගිරිය හා ජේතවන දාගැබ යන විශාල දාගැබ් අනුරාධපුරයේ ඉදි කෙරිණි. අනුරාධපුර යුගයේ දී අගනගරයෙන් බැහැර ප්‍රදේශවල පවා විශාල දාගැබ් ඉදි කර ඇත. සේරුවාවිල, සෝමාවතිය, තිස්ස-මහාරාමය, මැදිරිගිරිය, දීඝවාපිය, නීලගිරිය යන දාගැබ් ඊට නිදසුන් වේ. පොලොන්නරු යුගයේ දී ද මෙබඳු විශාල දාගැබ් ඉදි වී තිබේ. පොලොන්නරු කිරිවෙහෙර, දෙමළ මහ සෑය, දැදිගම කොටවෙහෙර, යුධඟනාව දාගැබ, රන්කොත් වෙහෙර ඒ සඳහා නිදසුන් ලෙස දැක්විය හැකි ය. මෙරට ඉදි වූ ප්‍රකට දාගැබ් කිහිපයක් ඉදි කළ රජවරුන්ගේ නම් පහතින් දැක්වේ.

අනුරාධපුර යුගයේ මැද කාලය වන විට පාදම, පේසාවළලු, ගර්භය, හතරැස් කොටුව, දේවතා කොටුව, කොත්කැරැල්ල හා කොත දාගැබක දැකිය හැකි වූ ප්‍රධාන අංග විය. තව ද දාගැබක සෞන්දර්යාත්මක අගය වැඩි දියුණු කිරීම සඳහා දාගැබ් ආශ්‍රිතව සතර දිශාවට මුහුණ ලා ආයක (වාහල්කඩ) සතරක් ද ඉදි කර ඇත. රජරට සමයට අයත් විශිෂ්ටතම ආයකය මිහින්තලේ කණ්ඨක චේතියේ නැගෙනහිර දිශාවෙන් හමු වේ.

| කාලය | දාගැබ | ඉදි කළ රජු |
|---|---|---|
| අනුරාධපුර යුගය | ථූපාරාමය | දේවානම්පියතිස්ස රජු |
| | රුවන්වැලි සෑය<br>මිරිසවැටි | දුටුගැමුණු රජු |
| | අභයගිරිය | වළගම්බා රජු |
| | ජේතවනය | මහසෙන් රජු |
| පොලොන්නරු යුගය | පොලොන්නරු කිරිවෙහෙර<br>දෙමළ මහ සෑය<br>යුධඟනාව දාගැබ<br>දැදිගම කොටවෙහෙර | මහා පරාක්‍රමබාහු රජු |
| | රන්කොත් වෙහෙර | නිශ්ශංකමල්ල රජු |

වගුව 1.2

### චේතියඝර

ප්‍රමාණයෙන් කුඩා දාගැබ් ආවරණය කිරීම සඳහා තැනූ ගෘහ, චේතියඝර හෙවත් වටදාගෙවල් ලෙස හැඳින්වේ. දාගැබ වටා ගල් කණු පේළි වශයෙන් සිටුවා ඒවා මත සවි කළ පරාලවලින් කෝණාකාර වහලක් යොදා වටදාගෙය තනා තිබූ බවට සාක්ෂ්‍ය හමු වේ.



රූපය 1.24 *මැදිරිගිරිය වටදාගෙය*

රජරට සමයට අයත් කලාත්මක වටදාගෙය වනුයේ මැදිරිගිරිය වටදාගෙය යි. මීට අමතරව ථූපාරාමය, ලංකාරාමය, අම්බස්ථල දාගැබ, තිරියාය, ආදි දාගැබ්වල චෛතියඝර තනවා තිබූ ගල් කණු අදටත් දක්නට ලැබේ.

රජරට ශිෂ්ටාචාර සමයට අයත් කලාත්මක ම බෝධිඝරය වනුයේ කුරුණෑගල දිස්ත්‍රික්කයේ නිල්ලක්කගම බෝධිඝරය යි.

## බෝධිඝර

ශ්‍රී මහා බෝධිය මෙරටට වැඩමවීමෙන් පසු ඉන් හටගත් අෂ්ටඵල හා දෙතිස්ඵල බෝධි වෘක්ෂ රට පුරා රෝපණය කෙරිණ. බෝධි වෘක්ෂයේ ආරක්ෂාවට හා අලංකාරයට මෙන් ම වන්දනාමාන කරන අයගේ පහසුව සඳහාත් බෝධි වෘක්ෂය මැදි කොට ගෘහයක් තනවා ඇත. එය බෝධිඝරය ලෙස හැඳින්වේ. පුරාණයේ අනුරාධපුරයේ ජය ශ්‍රී මහා බෝධිය සඳහා ද මෙවන් බෝධිඝරයක් තනවා තිබුණි.



රූපය 1.25 *නිල්ලක්කගම බෝධිඝරය*



රූපය 1.26 *පොළොන්නරුව ථූපාරාම පිළිමගේ*

## පිළිම ගෙවල්

බුදු පිළිම තැන්පත් කොට ඒවා අව්වෙන් වැසිවලින් ආරක්ෂා කිරීම සඳහාත් වන්දනාමාන කරන ජනතාවගේ පහසුව සඳහාත් පිළිමගෙවල් නිර්මාණය කෙරිණි. රජරට ශිෂ්ටාචාර සමයේ දී පිළිමගෙවල් නිර්මාණය කළ ප්‍රධාන සම්ප්‍රදායන් කිහිපයක් හඳුනාගත හැකි ය.

» ගන්ධ කුටි සම්ප්‍රදාය
» ගෙඩිගේ සම්ප්‍රදාය
» ලෙන් විහාර සම්ප්‍රදාය

පිළිමගෙවල් නිර්මාණය කිරීමේ පැරණි ම සම්ප්‍රදාය ගන්ධ කුටි සම්ප්‍රදාය යි. ගන්ධ කුටි සම්ප්‍රදායේ පිළිම ගෙවල්වල ප්‍රතිමාව තැන්පත් කළ කොටස ගර්භ ගෘහය ලෙස හැඳින්වෙන අතර මහජනතාවට හොඳින් ප්‍රතිමාව දැක බලා ගැනීමට තැනවූ කොටස මණ්ඩපය වශයෙන් හැඳින්වේ. කිරිබත් වෙහෙර, විජයාරාම, පංකුලිය හා තොලුවිල ඉහත දැක්වූ සම්ප්‍රදායට නිදසුන් වේ.

ගන්ධ කුටි සම්ප්‍රදායේ තවත් දියුණු අවස්ථාවක් ලෙස ගෙඩිගේ පිළිමගෙය හඳුනාගත හැකි ය. එහි බිත්ති මෙන් ම පියස්ස ද සම්පූර්ණයෙන් ම ගඩොලින් හෝ ගලින් ඉදි කොට තිබේ. මෙම සම්ප්‍රදායේ සුවිශේෂී දියුණුවක් ඇති වූයේ පොළොන්නරු යුගයේ මහා පරාක්‍රමබාහු රජුගේ කාලයේ දී ය. ඔහු විසින් ඉදි කරවන ලද ථූපාරාමය, ලංකාතිලකය හා තිවංක පිළිමගෙය ගෙඩිගේ සම්ප්‍රදායට අයත් අගනා නිර්මාණ වේ.

ලෙන් විහාර ද මේ සමයේ ඉදි වූ තවත් පිළිමගේ සම්ප්‍රදායකි. ප්‍රධාන පිළිමය සැතපෙන ඉරියව්වෙන් නිර්මාණය කිරීම, මෙම සම්ප්‍රදායේ දැකිය හැකි විශේෂ ලක්ෂණයකි. පිදුරංගල, හබැස්ස, හුලංනුගේ, බඹරගස්තලාව මේ යුගයට අයත් ලෙන් විහාරවලට නිදසුන් වේ.

## විහාර ආරාම

භික්ෂූන් වහන්සේලාගේ පරිහරණය සඳහා ආරම්භයේ දී ස්වාභාවික ලෙන් භාවිතයට ගැනුණි. කටාරම් කොටා සුදුසු පරිදි සකස් කර ගත් එවැනි පැරණි ලෙන් බොහෝ ප්‍රදේශවල දැකිය හැකි අතර මිහින්තලය, වෙස්සගිරිය, රිටිගල හා රජගල යන ස්ථාන ඊට අගනා නිදසුන් වේ. කටාරමට පහළින් හා ලෙන ඉදිරිපසින් බිත්ති බැඳ දැවයෙන් දොර කවුළු නිමවා එම ලෙන් ඉතා ක්‍රමවත්ව සකස් කර තිබී ඇත. පසු කාලීනව සංඝ සමාජයේ ඇති වූ වර්ධනයත් සමඟ රාජ්‍ය අනුග්‍රහය යටතේ ඉදි කොට පූජා කරනු ලැබූ අභයගිරිය හා ජේතවනය වැනි විශාල විහාරාරාමවල භික්ෂූන් වහන්සේලා වැඩ වාසය කළහ. එම විහාරාරාම සංකීර්ණවල ප්‍රධාන ආගමික ගොඩනැගිලිවලට අමතරව භික්ෂූන් වහන්සේලාගේ අවශ්‍යතා සඳහා තවත් ගොඩනැගිලි රැසක් තනවා තිබුණි.

## දේවාල



රූපය 1.27 *පොළොන්නරුවේ අංක II ශිව දේවාලය*

පොළොන්නරු අවධියේ දී හින්දු ආගමික දේවාල ඉදි වී ඇත. පොළොන්නරුවේ අංක I ශිව දේවාලය සහ අංක II ශිව දේවාලය එයට නිදසුන් වේ. චෝල වාස්තු විද්‍යා ශෛලිය අනුව සම්පූර්ණයෙන් ම ගලින් නිර්මාණය වූ අංක II ශිව දේවාලය හොඳින් ම ආරක්ෂා වූ ශිව දේවාලයකට උදාරණයකි.

## ආගමික නොවන ගොඩනැගිලි

රජරට ශිෂ්ටාචාර සමයේ දී රාජකීයන්, ප්‍රභූන් සහ සෙසු ජනතාවගේ අවශ්‍යතා සඳහා විවිධ ගොඩනැගිලි ඉදි කෙරිණි. ඒ අතර රජ මාලිගා, බලකොටු, ආරෝග්‍යශාලා, නිවාස මෙන් ම වැසිකිළි - කැසිකිළි ආදිය ද නිර්මාණය විය.

## රජ මාලිගා

අනුරාධපුර යුගයේ දී රාජකීයන්ගේ හා උසස් ප්‍රභූන්ගේ වාසස්ථාන, ඇතුළු නගරය තුළ ඉදි කර ඇත. අනුරාධපුර සමයට අයත් සුවිශේෂී මාලිගා සංකීර්ණයක් ලෙස සීගිරිය හැඳින්විය හැකි ය. කාශ්‍යප රජතුමා ඉදි කළ මෙම මාලිගා සංකීර්ණය පර්වතය මූලික කොට ගෙන තනවා ඇති අතර ජල උද්‍යාන, ශිලා උද්‍යාන, දිය අගල්, ප්‍රාකාර බැම්වලින් ද අලංකාර කර ඇත.

පොළොන්නරු යුගයට අයත් පැරණි ම රජ මාලිගය අනුරාධපුර ඇතුළු නුවර පිහිටි විජයබා මාලිගය යි. එම යුගයට අයත් සුවිශේෂ රජමාලිගය වනුයේ පොළොන්නරු ඇතුළු නුවර පිහිටි වෛජයන්ත ප්‍රාසාදය යි. වංශකථා අනුව මහල් හතක් උස් වූ එම මාලිගය පළමුවන පරාක්‍රමබාහු රජුගේ නිර්මාණයකි. වර්තමානයේ ද එහි මහල් තුනක සාධක හා ඉහළට නැඟීමට ඉදි කර තිබූ පියගැට පෙළ දැකිය හැකි ය. මෙම මාලිගයේ සැලසුමට සමානව ඉදි කළ කුඩා මාලිගයක නටබුන් පඬුවස් නුවරින් ද හමු වේ. එය පරාක්‍රමබාහු රජතුමා දක්ඛිණ දේශයේ පාලකයාව සිටි කාලයේ ඉදි කරන ලද්දක් ලෙස සැලකේ.

## ආරෝග්‍ය ශාලා

මැදිරිගිරිය, මිහින්තලය හා පොළොන්නරුව ආළාහන පිරිවෙන යන ස්ථානවලින් පුරාණ ආරෝග්‍ය ශාලාවල සාධක හමු වී තිබේ. මැද මිදුලකින් හා ඊට සම්බන්ධ වූ නේවාසික කාමර, ගබඩා, බෙහෙත් නිෂ්පාදන ශාලාවලින් ආරෝග්‍ය ශාලාවක් සමන්විත වූ අතර ගලින් කළ බෙහෙත් ඔරුව එහි දැකිය හැකි සුවිශේෂ නිර්මාණයකි. පොළොන්නරු ආළාහන පිරිවෙන් ගොඩනැගිලි අතරින් හමු වූ රෝහලින් වෛද්‍ය උපකරණ ද හමු වී ඇත.





රූපය 1.28
*පරාක්‍රමබාහු රජ මාලිගය හා එය පැවති ආකාරය පිළිබඳ කල්පිත අනුරුවක්*

## කැසිකිළි - වැසිකිළි

පුරාණයේ ජනතාවගේ සනීපාරක්ෂක කටයුතු කෙරෙහි ද දැඩි සැලකිල්ලක් යොමු වූ අතර ඒ සඳහා ඉතා ක්‍රමවත් කැසිකිළි-වැසිකිළි ආදිය ඉදි කර ඇත. ඔවුන් කෙතරම් පරිසරය කෙරෙහි සැලකිලිමත් වූයේ ද යත් කැසිකිළියකින් බැහැර වන අපජලය පවා ඍජුව පොළොවට යොමු නොකට පිරිසිදු කර මුදා හැරීම සඳහා පොළව තුළ පෙරහන් මුට්ටි කිහිපයක් එක මත එක සිටින සේ තබා තිබුණි. ආරාම සංකීර්ණවල කැසිකිළි - වැසිකිළි ගල්වල මුහුණත අලංකාර කැටයමින් ද සරසා තිබුණි.

## කලා නිර්මාණ

### ප්‍රතිමා

ලංකාවේ කලා නිර්මාණ අතර ප්‍රතිමාකරණයට සුවිශේෂ තැනක් හිමි වේ. එහි දී ගණිත මිනුම් ක්‍රම කෙරෙහි සැලකිලිමත් වෙමින් කලාත්මක ලෙස බුද්ධ ප්‍රතිමා, බෝධිසත්ව ප්‍රතිමා රාජකීය ප්‍රතිමා හා වෙනත් ප්‍රතිමා නිමවා තිබේ.





රූපය 1.29 *කැටයම්වලින් අලංකාර කර නිර්මාණය කරන ලද පැරණි කැසිකිළියක්. (වම් පසින්) කැසිකිළියකින් බැහැර වන අපජලය සෘජුව පොළොවට යොමු නොකොට පිරිසිදු කර මුදා හැරීම සඳහා යොදා ගත් පෙරහන් මුට්ටි ප්‍රදර්ශනයට තබා ඇති ආකාරය (දකුණු පසින්)*

## බුද්ධ ප්‍රතිමා

අනුරාධපුර යුගයේ දී හිඳි, හිටි හා සැතපෙන ඉරියවු තුනකින් බුද්ධ ප්‍රතිමා නිර්මාණය කොට ඇත. මෙහි දී බහුල වශයෙන් ධ්‍යාන මුද්‍රාව හා වීරාසන ක්‍රම අනුගමනය කළ හිඳි පිළිම හමු වේ. අනුරාධපුර සමාධි බුදු පිළිමය, තොලුවිල බුද්ධ ප්‍රතිමාව ඊට නිදසුන් වේ.

අනුරාධපුර යුගයේ හමු වන හිටි බුදු පිළිම අතර අවුකන, රැස්වෙහෙර හා මාලිගාවිල පිළිම වැදගත් වේ. පොලොන්නරු යුගයේ දී බුදු පිළිම නිර්මාණයේ ඇති වූ දියුණුව උත්තරාරාමය හෙවත් ගල්විහාර ප්‍රතිමාවලින් මනාව පැහැදිලි වේ. හිටි, හිඳි, සැතපෙන සෑම ඉරියව්වක ම ප්‍රතිමා එහි දැකිය හැකි වේ.

## බෝධිසත්ව ප්‍රතිමා

මෙරට මහායාන අදහස් පැතිර යාමත් සමග බෝධිසත්ව ප්‍රතිමා වන්දනය ජනප්‍රිය වී ඇත. ඒ සඳහා බෝධිසත්ව ප්‍රතිමා නිර්මාණය



රූපය 1.30 *දඹේගොඩ බෝසත් පිළිමය*

කර තිබේ. අනුරාධපුර සමයට අයත් උසස් ගණයේ බෝධිසත්ව ප්‍රතිමාවක් ලෙස දඹේගොඩ බෝසත් පිළිමය හඳුනාගත හැකි වේ. බුදුරුවගල, වැලිගම කුෂ්ඨරාජගල, යටාලවෙහෙර ආදී ස්ථානවල මෙවැනි බෝධිසත්ව ප්‍රතිමා දැකිය හැකි ය.

## රාජකීය හා වෙනත් ප්‍රතිමා

රුවන්වැලි මහ සෑ මළුවෙන් දුටුගැමුණු රජුගේ හා භාතිකාභය රජුගේ යැයි සැලකෙන රාජකීය ප්‍රතිමා හමු වී ඇත. පොළොන්නරු පරාක්‍රම සමුද්‍රය අසල පිහිටුවා ඇති පරාක්‍රමබාහු රජුගේ යැයි ප්‍රකට මූර්තිය ද කලාත්මක නිර්මාණයකි. ඇතැම් උගතුන් මෙය පරාක්‍රමබාහු රජුගේ නොව කපිල හෝ පුලස්ති ඍෂිවරයාගේ ප්‍රතිමාවක් විය හැකි බවට අදහස් දක්වා ඇත.

## කැටයම් හා මූර්ති කලාව

ශ්‍රී ලංකාවේ කැටයම් හා මූර්ති කලාව සඳහා මුල් කාලයේ ඉන්දියානු ආභාසය ලැබුණ ද කාලයක් ගතවන විට මෙරටට ම විශේෂ වූ අනන්‍යතා ලක්ෂණ ඇතිව එම කලාව වැඩි දියුණු විය. එබඳු සුවිශේෂ නිර්මාණයක් නම් සඳකඩපහණ යි. සඳකඩපහණ යනු ගොඩනැගිලි ප්‍රවේශ දොරටු ඉදිරියේ තැනූ අඩසඳ හැඩය ගත් ගල් පුවරුවකි. මුල් කාලීනව කැටයම් රහිත වූ මෙම ගල් පුවරුව, පසු අවධියේ කැටයමින් අලංකාර කර තිබේ. එහි මැද පිපුණු නෙළුම් මලක අඩක් දක්වෙන අතර ඒ වටා කුඩා ලියවැල් රවුමක් ද, නෙළුම් පොහොට්ටුවක් තුඩින් ගත් හංස පේළියක් ද, සිංහ, හස්ති, අශ්ව, වෘෂභ පෙළක් ද, කෙළවර ගිනිදැල් හෝ පලා පෙති මෝස්තරයක් ද ඇත. අනුරාධපුර සමයට අයත් කලාත්මක ම සඳකඩපහණ දෙකක් අභයගිරි විහාර භූමියෙන් හමු වී තිබේ.

පොළොන්නරු අවධියේ දී හින්දු බලපෑම මත සඳකඩපහණින් වෘෂභ රූපය ඉවත් වූ බව දැකිය හැකි ය. තව ද සඳකඩපහණ සහ මුරගල්, කොරවක් ගල් සහ පියගැට යන කලා නිර්මාණ එක්ව රජරට අවධියේ ගොඩනැගිලි ප්‍රවේශ දොරටු අලංකාර කළ බව පෙන්වා දීමට පුළුවන.



රූපය 1.31 *පැරණි ගොඩනැගිල්ලක සඳකඩපහණ, මුරගල හා කොරවක්ගල යොදා ඇති ආකාරය*



රූපය 1.32 *සඳකඩපහණ*

ඉසුරුමුණියේ පෙම්යුවළ, ගලෙහි නෙළා ඇති අශ්ව හිස සහ මිනිසා දැක්වෙන කැටයම ද උසස් කලාත්මක නිර්මාණ ලෙස සැලකිය හැකි ය.

මෙරට මූර්ති නිර්මාණයේ දී පාෂාණ හා ලෝහ භාවිත කරමින් බෞද්ධ හා හින්දු මූර්ති නිර්මාණය කර තිබුණි. අනුරාධපුර යුගයේ දී වැඩි වශයෙන් ගලින් කළ බුද්ධ ප්‍රතිමා අභයගිරි හා ජේතවන විහාරවලින් හමු වී ඇති අතර, ලෝහවලින් කළ වෙහෙරගල අවලෝකිතේශ්වර බෝධිසත්ව ප්‍රතිමාව හා බදුල්ල ලෝහ බුද්ධ ප්‍රතිමාව එම යුගයට අයත් ඉතා කලාත්මක නිර්මාණ වේ. පොලොන්නරු යුගයේ දී හින්දු සංකල්ප පදනම් කරගත් ශිව, ශිව-නටරාජා, පාර්වතී, සූර්ය ආදි ලෝකඩ මූර්ති නිර්මාණය කර තිබෙනු දක්නට ලැබේ.

## චිත්‍ර

මුල් යුගයේ සිට ම ලංකාවේ චිත්‍ර කලාව පැවති බව දක්නට ලැබේ. සිතුල්පව්ව, හිඳගල, කරඹගල, වෙස්සගිරිය ලෙන්වල ද මෙබඳු චිත්‍ර සටහන්වල අවශේෂ හමු වී ඇත. එසේ වුව ද



රූපය 1.33 *සීගිරි බිතුසිතුවම් (අනුරාධපුර යුගයේ)*



රූපය 1.34 *පුල්ලිගොඩ ගල් ලෙනෙහි අඳින ලද චිත්‍ර*

සම්පූර්ණ චිත්‍ර දැකිය හැකි වන්නේ සීගිරියේ ය. එම චිත්‍ර ක්‍රි. ව. පස්වන සියවසට අයත් යැයි සැලකේ. සීගිරියේ බටහිර ප්‍රාන්තයේ ගල් කෙවෙනි දෙකක ඉතිරි වී ඇති චිත්‍රවල නෙළුම්, උපුල්, සපු ආදි මල් පැලඳ තව ද ඒ මල් අතින් ගෙන සිටින මනහර ස්ත්‍රී රූප දැකිය හැකි ය. මේ චිත්‍රවල වර්ණ අතරෙන් කහ, ගුරු, රතු හා නිල් යන වර්ණ මතු වී පෙනේ.

මෙම කාන්තා රූපවලින් නිරූපණය වන්නේ කවුරුන් ද යන්න පිළිබඳව උගතුන් අතර විවිධ මත පවති.

මේ චිත්‍ර සම්ප්‍රදාය පොලොන්නරු යුගයේ දී වැඩි දියුණු වී ඇත. දිඹුලාගල මාරවිදිය, පුල්ලිගොඩ යන ස්ථානවල සහ පොලොන්නරු ගල්විහාරයේ හා තිවංක පිළිමගෙයි ඇති චිත්‍ර ද එබඳු චිත්‍ර පිළිබඳ අගනා නිදසුන් ය.



**ක්‍රියාකාරකම**

1. වැවක ප්‍රධාන අංග ඇතුළත් ආකෘතියක් නිර්මාණය කරන්න.

2. පැරණි පොකුණු හා ජල උද්‍යාන පිළිබඳ පින්තූර හා තොරතුරු රැස් කර තොරතුරු පත්‍රිකාවක් සකස් කරන්න.

3. අපේ අතීත මුතුන් මිත්තන් මැටි සහ ලෝහ භාවිතයෙන් සකස් කරන ලද උසස් නිර්මාණ පිළිබඳ තොරතුරු ඇතුළත් කොට විදේශ රටක සිටින ඔබේ මිතුරියකට /මිතුරෙකුට ලිපියක් ලියන්න.

4. පන්තියේ ප්‍රදර්ශනයක් පැවැත්වීමට සුදුසු පරිදි රජරට අවධියට අයත් වාස්තු විද්‍යාත්මක හා කලාත්මක නිර්මාණ පිළිබඳ තොරතුරු හා පින්තූර එකතු කරන්න.

02

# මහනුවර රාජධානිය

**හැඳින්වීම**

පහළොස්වන සියවස අගභාගයේ දී ශ්‍රී ලංකාවේ මධ්‍යම කඳුකරයේ සෙංකඩගල නගරය කේන්ද්‍ර කොටගෙන මහනුවර රාජධානිය බිහි විය. 16 වන සියවසේ සිට මෙරට මුහුදුබඩ ප්‍රදේශවල බලය පතුරුවාගෙන සිටි පෘතුගීසි, ලන්දේසි හා ඉංග්‍රීසි යන යුරෝපීයන්ගෙන් එල්ල වූ තර්ජනවලට මුහුණ දෙමින් ක්‍රි.ව. 1815 වර්ෂය වන තෙක් මෙරට ස්වාධීනත්වය ආරක්ෂා කර ගැනීමට එම රාජධානියට හැකියාව ලැබුණි.

ශ්‍රී ලංකාවේ අවසන් රාජධානිය වන මහනුවර රාජධානියේ ආරම්භය, එහි සිටි කැපී පෙනෙන රජවරුන්, ආර්ථික රටාව, ආගම හා සමාජය, වාස්තු විද්‍යාව හා කලා ශිල්ප ආදිය පිළිබඳව මෙම පරිච්ඡේදයේ දී ඔබේ අවධානය යොමු කෙරේ.

මහනුවර රාජධානිය යනු ස්වාභාවික ආරක්ෂාව සහිත භූමියක පිහිටි පාලන මධ්‍යස්ථානයකි. මධ්‍යම කඳුකර ප්‍රදේශයේ පිහිටි මහනුවර හෙවත් සෙංකඩගල නගරය කේන්ද්‍ර කොටගෙන මෙම රාජධානිය බිහි විය. සෙංකඩගලපුරය, කන්ද උඩරට, උඩරට රාජධානිය, කන්දෙනුවර යන නම් ද මෙම රාජධානිය හැඳින්වීමට භාවිත කෙරේ. මහනුවර නගරයට මහවැලි ගඟෙන් ආරක්ෂාව ලැබෙන අතර උඩවත්ත කඳුවැටිය හා හන්තාන කඳුවැටියෙන් ද එයට තවදුරටත් ආරක්ෂාව ලැබේ. උස් භූමියක පිහිටි බැවින් පහතරට ප්‍රදේශවල සිට මහනුවර නගරයට පැමිණීම අතීතයේ දී දුෂ්කර වී තිබිණ. බලන, හුන්නස්ගිරිය වැනි දුර්ග මාර්ග හරහා මෙම නගරයට ඇතුළු වීමට සිදුව තිබීම එහි ආරක්ෂාවට හේතුවක් විය.



රූපය 2.1 *පැරණි මහනුවර නගරය*

## 2.1 මහනුවර රාජධානියේ ආරම්භය

හයවන පරාක්‍රමබාහු රජු කෝට්ටේ රාජ්‍ය පාලනය කළ අවධියේ මහනුවර ප්‍රදේශය කෝට්ටේ රාජ්‍යයට යටත් පාලන ඒකකයක් වශයෙන් පැවතුණි. එම රජතුමා යටතේ එක් කාලයක දී ජෝතිය නම් සිටුවරයෙක් උඩරට පාලන කටයුතුවල නිරත වූයේ ය. මේ අතර ජෝතිය සිටුවරයා උඩරට, කෝට්ටේ රාජ්‍යයෙන් නිදහස් කර ගැනීම සඳහා හයවන පරාක්‍රමබාහු රජුට විරුද්ධව කැරැල්ලක් ඇති කළ බව වාර්තා වේ. එම කැරැල්ල අසාර්ථක විය. හයවන පරාක්‍රමබාහු රජුගේ මරණයෙන් පසු කෝට්ටේ රාජධානිය ක්‍රමයෙන් දුර්වල විය.



රූපය 2.2 *පළමුවන විමලධර්මසූරිය රජතුමාගේ සිතුවමක්*

එම තත්වයෙන් ප්‍රයෝජන ගත් සේනාසම්මත වික්‍රමබාහු නම් ප්‍රභුවරයෙක් උඩරට රාජධානිය කෝට්ටේ පාලන බලයෙන් නිදහස් කරගෙන, සෙංකඩගල නගරය මුල් කර ගනිමින් වෙන ම රාජධානියක් පිහිටුවිය. මේ අනුව උඩරට රාජධානියේ මුල් ම රජතුමා සේනාසම්මත වික්‍රමබාහු වේ.

සේනාසම්මත වික්‍රමබාහු රජුගෙන් පසුව ඔහුගේ පුතෙකු ලෙස සැලකෙන ජයවීර බණ්ඩාර උඩරට රජු බවට පත් විය. ජයවීර රජතුමාගේ කාලයේ දී කෝට්ටේ රාජධානිය කෝට්ටේ, සීතාවක හා රයිගම වශයෙන් කොටස් තුනකට බෙදුණි. ඒ පිළිබඳව පස්වන පරිච්ඡේදයේ දී විස්තර කෙරේ. මෙසේ කෝට්ටේ රාජධානිය කොටස් තුනකට බෙදීම නිසා උඩරට රාජධානියට තවදුරටත් ස්වාධීනව කටයුතු කිරීමට ඉඩ ලැබුණි.

16 වන සියවස ආරම්භයේ දී පෘතුගීසීහු ලංකාවට පැමිණියහ. ඔවුහු කෝට්ටේ රාජධානිය සමඟ සබඳතා ඇති කර ගෙන ක්‍රමයෙන් එහි දේශපාලන කටයුතුවලට ද ඇඟිලි ගැසූහ. එවකට උඩරට පාලකයා වූ ජයවීර රජු සමඟත් සබඳතා ඇති කර ගැනීමට පෘතුගීසීහු උත්සාහ කළහ. එහෙත් ඉන් සාර්ථක ප්‍රතිඵල නොලැබුණි.

උඩරට පාලකයා වූ ජයවීර බණ්ඩාර රජුගෙන් පසු ඔහුගේ පුතෙකු වන කරලියද්දේ බණ්ඩාර උඩරට පාලකයා බවට පත් විය.

කරලියද්දේ බණ්ඩාර උඩරට බලය අල්ලා ගැනීම ගැන සීතාවක පාලකයෝ අසතුටින් පසු වූහ. මෙසේ සීතාවකින් තමන්ට එල්ල වූ තර්ජන නිසා කරලියද්දේ බණ්ඩාර රජතුමා පෘතුගීසීන් සමඟ හිතවත් විය. තම පාලකයා විදේශ ජාතියක් සමඟ හිතවත්ව එම සංස්කෘතිය පිළිගනිමින් කටයුතු කිරීම ගැන උඩරට ප්‍රභුවරු කලකිරුණහ. මේ නිසා උඩරට ප්‍රභුවරයෙකු වූ වීරසුන්දර බණ්ඩාර, සීතාවක පාලකයා වූ පළමුවන රාජසිංහ රජුට උඩරට අත්පත් කර ගැනීමට ආධාර කළේ ය. රාජසිංහ රජු උඩරට ආක්‍රමණය කළ විට ඊට මුහුණදීමට නොහැකි වූ කරලියද්දේ බණ්ඩාර රජ තම දියණිය වූ

කුසුමාසන දේවියත් බෑනා කෙනෙකු වූ යමසිංහ බණ්ඩාර ඇතුළු රජ පවුලත් සමඟ මන්නාරමට පලා ගොස් පෘතුගීසීන්ගේ රැකවරණ පැතී ය. එහි දී කරලියද්දේ රජුගේ දියණිය වූ කුසුමාසන දේවිය, දෝන කතිරිනා නමින් ද බෑනා වූ යමසිංහ බණ්ඩාර දොන් පිලිප් නමින් ද පෘතුගීසීන් වෙතින් බෞතීස්ම ලැබූහ.

ක්‍රි. ව. 1580 දී පමණ උඩරට රාජ්‍ය යටත් කර ගත් පළමුවන රාජසිංහ රජතුමා සීතාවක සිට උඩරට පාලනය කළේ ය. වැඩිකල් යාමට පෙර සීතාවක රාජසිංහ රජු හා ඉහත කී වීරසුන්දර බණ්ඩාර අතර මතභේදයක් ඇති විය. එහි ප්‍රතිඵලයක් වශයෙන් සීතාවක රාජසිංහ රජතුමන් විසින් වීරසුන්දර බණ්ඩාරව මරවන ලදි. තම පියාගේ මරණයත් සමඟ වීරසුන්දර බණ්ඩාරගේ පුතා වූ කොනප්පු බණ්ඩාර ජීවිත ආරක්ෂාව පතා පෘතුගීසීන් වෙතට පලා ගියේ ය. දොන් ජුවන් නමින් පෘතුගීසීන් වෙතින් බෞතීස්ම ලැබූ එතුමා පෘතුගීසීන්ට හිතවත්ව කටයුතු කළේ ය.

## උඩරට කැපී පෙනෙන රජවරු

### පළමුවන විමලධර්මසූරිය රජතුමා (ක්‍රි. ව. 1592 - ක්‍රි. ව. 1604)

සීතාවක රාජසිංහ රජු උඩරට රජු වශයෙන් සිටි අවධියේ දී ශිව ආගම වැළඳගෙන ඇතැම් බෞද්ධ භික්ෂූන්ට එරෙහිව කටයුතු කළේ ය. මේ නිසා උඩරට ප්‍රභූවරුන් තුළ ද රාජසිංහ රජු කෙරෙහි කලකිරීමක් ඇති විය. එම තත්වය ප්‍රයෝජනයට ගත් පෘතුගීසීහු උඩරට තමන්ට ගැති පාලනයක් පිහිටුවීමට උත්සාහ කළහ.

පෘතුගීසීහු තම රැකවරණය ලබා සිටි කරලියද්දේ බණ්ඩාරගේ බෑනා වූ යමසිංහ බණ්ඩාර උඩරටට යවා රජකමට පත් කළහ. යමසිංහ බණ්ඩාරගේ ආරක්ෂාව පිණිස කොනප්පු බණ්ඩාර කුමරුන් ද පෘතුගීසීන් විසින් උඩරටට යවන ලදි. යමසිංහ බණ්ඩාර කෙටි කාලයකින් මිය ගියේ ය. මේ නිසා පෘතුගීසීහු යමසිංහ බණ්ඩාරගේ ලාබාල පුත් කුමරෙකු උඩරට සිංහාසනයේ තබා උඩරට රූකඩ පාලනයක් ගෙන යාමට උත්සාහ කළහ. මේ අවස්ථාවේ දී ඉදිරියට පැමිණි කොනප්පු බණ්ඩාර පෘතුගීසීන්ට එරෙහිව කටයුතු කරමින් උඩරට බලය අල්ලා ගත්තේ ය. පෘතුගීසීන් යටතේ ම දොන් ජුවන් නමින් බෞතීස්ම ලබා සිටි කොනප්පු බණ්ඩාර උඩරට දී තමන්ට එරෙහිව කටයුතු කිරීම ගැන පෘතුගීසීහු කුපිත වූහ. මේ නිසා ඔවුහු කොනප්පු බණ්ඩාරගෙන් පලිගැනීමට අවස්ථාවක් සොයමින් සිටියහ.

ක්‍රිස්තු වර්ෂ 1592 දී කොනප්පු බණ්ඩාර කුමරා පළමුවන විමලධර්මසූරිය නමින් උඩරට රජවීම උඩරට රාජධානි ඉතිහාසයේ ඉතා වැදගත් සිදුවීමකි. එතුමා බලයට පත් වීම නිසා උඩරට රාජධානියෙහි පෘතුගීසි ගැති පාලනයක් ඇති වීම වැලකුණි.

### විමලධර්මසූරිය රජුගේ වැදගත්කම

- ක්‍රි. ව. 1592 සිට 1604 දක්වා පළමුවන විමලධර්මසූරිය රජතුමා උඩරට රජු වශයෙන් කටයුතු කළේ ය. මෙතුමා බලයට පත්වන විට උඩරට සිංහාසනයට නීත්‍යානුකූල උරුමයක් නොතිබුණි. මේ නිසා කරලියද්දේ බණ්ඩාරගේ දියණියක වූ කුසුමාසන දේවිය (දෝන කතිරිනා කුමරිය) විවාහ කර ගනිමින් හෙතෙම තම නීත්‍යානුකූල උරුමය තහවුරු කර ගත්තේ ය.
- විමලධර්මසූරිය රජතුමා හා කුසුමාසන දේවිය අතර විවාහයෙන් උඩරටට අලුත් රජ පෙළපතක් බිහි විය. සෙනරත් රජු, දෙවන රාජසිංහ රජු, දෙවන විමලධර්මසූරිය රජු සහ වීරපරාක්‍රම නරේන්ද්‍රසිංහ රජු එම පරපුරට අයත් වේ.
- විමලධර්මසූරිය රජතුමා, සීතාවක බලපෑමෙන් උඩරට රාජධානිය නිදහස් කර ගත්තේ ය. සීතාවක රාජසිංහ රජු උඩරට ආක්‍රමණය කළ අවස්ථාවේ විමලධර්මසූරිය රජතුමා ඔහුව පරාජය කළේ ය.



*රූපය 2.3 කුරුවිට දෙල්ගමුව විහාරයේ දළදාව සඟවා තිබූ කුරහන් ගල*

- ✯ පෘතුගීසී බලයට එරෙහිව කටයුතු කිරීම මෙම රජතුමාගෙන් සිදු වූ තවත් මෙහෙවරකි. ක්‍රිස්තු වර්ෂ 1594 දී දන්තුරේ සටනේ දී ද, ක්‍රිස්තු වර්ෂ 1602 දී බලන සටනේ දී ද පෘතුගීසීන් පැරදවීමට විමලධර්මසූරිය රජතුමා සමත් විය.

- ✯ විමලධර්මසූරිය රජතුමා බුදු දහම නගාසිටුවීමට පියවර රැසක් අනුගමනය කළේ ය. බුරුමයෙන් උපසම්පදාව ගෙන ඒම, ලංකාතිලකය, ගඩලාදෙණිය වැනි විහාර අලුත්වැඩියා කිරීම එම කටයුතුවලට උදාහරණ වේ.

- ✯ ආරක්ෂාව සඳහා දෙල්ගමුව විහාරයේ කුරහන් ගලක් තුළ සඟවා තිබූ දළදාව උඩරටට වැඩමවා තැන්පත් කරවී ය.

### සෙනරත් රජතුමා (ක්‍රි. ව. 1604 - ක්‍රි. ව.1635)

පළමුවන විමලධර්මසූරිය රජුගෙන් පසු ඔහුගේ ඥාති සහෝදරයෙකු වූ සෙනරත් උඩරට රජු බවට පත් විය. සෙනරත් රජු සටනට වඩා සාමකාමීත්වය අගය කළ අයෙකි. මේ නිසා වර්ෂ 1617 දී පෘතුගීසීන් සමඟ සාම ගිවිසුමක් ඇති කර ගැනීමට සෙනරත් රජතුමා කටයුතු කළේ ය. එහෙත් සෙනරත් රජුගේ කාලයේ දී ම පෘතුගීසි කපිතාන් ජනරාල් කොන්ස්තන්තිනෝ ද සා විශාල සේනාවක් සමඟ පැමිණ ඌව ප්‍රදේශය ආක්‍රමණය කළේ ය. රජුගේ පුතා වූ මහා ආස්ථාන කුමරු උඩරට හමුදාවන් මෙහෙයවූ අතර රන්දෙනිවෙල දී මෙම දෙපාර්ශ්වය අතර ප්‍රබල සටන් ඇති විය. මෙම සටනින් පෘතුගීසීන්ට අන්ත පරාජයක් අත් විය.

### දෙවන රාජසිංහ රජතුමා (ක්‍රි. ව. 1635 -ක්‍රි. ව. 1687)

සෙනරත් රජුගෙන් පසු මහා ආස්ථාන කුමරු හෙවත් දෙවන රාජසිංහ රජතුමා උඩරට රාජධානියේ සිහසුනට පත් විය. කීර්තිමත් රජෙකු වූ මෙතුමා පෘතුගීසීන් මෙරටින් නෙරපා දැමීමේ දැඩි අධිෂ්ඨානයෙන් කටයුතු කළේ ය.



රූපය 2.4 *දෙවන රාජසිංහ රජතුමා දැක්වෙන සිතුවමක්*

### දෙවන රාජසිංහ රජුගේ පාලන සමයේ වැදගත්කම

- දෙවන රාජසිංහ රජතුමා පෘතුගීසීන් පලවා හැරීම සඳහා ලන්දේසීන්ගේ සහාය ලබා ගැනීමට ක්‍රියා කළේ ය. ඒ අනුව 1638 වර්ෂයේ දී මෙම රජතුමා හා ලන්දේසීන් අතර ගිවිසුමක් ඇති විය. අනතුරුව දෙපාර්ශ්වය පෘතුගීසීන්ට එරෙහිව ප්‍රහාර එල්ල කොට වර්ෂ 1658 දී ඔවුන් මෙරටින් නෙරපා දැමී ය.

- දෙවන රාජසිංහ රජතුමා උඩරට රාජධානියේ බල ප්‍රදේශය පුළුල් කිරීමට කටයුතු කර ඇත. පෘතුගීසීන් නෙරපා හැර සමස්ත දිවයිනේ ම පාලකයා වීමේ අරමුණක් රජුට තිබුණත් පෘතුගීසීන්ගෙන් අත්පත් කර ගත් ප්‍රදේශ ලන්දේසීන් තමන් යටතේ තබා ගත් නිසා එම අරමුණ ඉටු කර ගත නොහැකි විය. එතෙක් පෘතුගීසීන් යටතේ තිබූ ප්‍රදේශ රැසක් උඩරටට එකතු කර ගැනීමට මේ රජුට හැකි විය.

- දෙවන රාජසිංහ රජුගේ කාලයේ දී දියෝගු ද මෙලෝ නම් පෘතුගීසි කපිතන් ජනරාල්වරයා 1638 වර්ෂයේ දී විශාල හමුදාවක් සමඟ උඩරට ආක්‍රමණය කළේ ය. ගන්නොරුව වෙලේ දී දෙවන රාජසිංහ රජුගේ හමුදාවෝ ආක්‍රමණික හමුදාව වටකොට ප්‍රබල ප්‍රහාරයක් එල්ල කළහ. මේ සටනින් ද පෘතුගීසීන් අන්ත පරාජයට පත් වූ අතර රාජසිංහ රජතුමා ජය ලැබී ය.

- ක්‍රි. ව. 1635 දී සෙනරත් රජුගේ මරණින් පසු බලයට පත් දෙවන රාජසිංහ රජතුමා වර්ෂ 1687 වන තෙක් උඩරට පාලනය කළේ ය. ඒ අනුව උඩරට රාජධානි ඉතිහාසයේ දීර්ඝ කාලයක් පාලන කටයුතු මෙහෙයවූ රජු වූයේ මෙතුමා ය.

### දෙවන විමලධර්මසූරිය රජතුමා (ක්‍රි. ව. 1687 - ක්‍රි. ව. 1707)

- දෙවන රාජසිංහ රජුගෙන් පසුව ඔහුගේ පුත්‍රයා වූ දෙවන විමලධර්මසූරිය කුමරු උඩරට රජකමට පත් විය. මෙතුමා බොහෝ සාමකාමී පාලකයෙකු වශයෙන් කටයුතු කළේ ය.

- පහතරට ප්‍රදේශවල සිටි ලන්දේසීන් සමඟ සුහදව කල්ගෙවීම කැපී පෙනෙන ලක්ෂණයකි.

- මෙම රජතුමාගේ කාලයේ දී බුද්ධ ශාසනය නගා සිටුවීම සඳහා බුරුමයෙන් උපසම්පදාව ගෙන්වා උඩරට උපසම්පදාව පිහිටුවිය.

- එසේ ම දළදා මාලිගාව ප්‍රතිසංස්කරණය කළ බව ද දැක්වේ.

**ශ්‍රී වීර පරාක්‍රම නරේන්ද්‍රසිංහ රජතුමා**
**(ක්‍රි. ව. 1707 - ක්‍රි. ව. 1739)**

- දෙවන විමලධර්මසූරිය රජු 1707 වර්ෂයේ දී මිය ගිය විට ඔහුගේ පුත් වීර පරාක්‍රම නරේන්ද්‍රසිංහ කුමරු උඩරට රජකමට පත් විය.

- උඩරට ඉතිහාසයේ දුර්වල පාලකයෙකු ලෙස සැලකෙන මේ රජතුමාගේ කාලයේ ප්‍රභූ පන්තියේ බලය වර්ධනය විය.

- මෙම රජතුමා ද ඉන්දියානු කුමාරිකාවක විවාහ කර ගෙන සිටි අතර එම විවාහයෙන් රජකමට උරුම පුතෙකු ලැබී නොතිබුණි. එහි ප්‍රතිඵලයක් වශයෙන් නායක්කර් වංශිකයෝ උඩරට බලයට පැමිණියහ.

**ශ්‍රී විජය රාජසිංහ රජතුමා**
**(ක්‍රි. ව. 1739 - ක්‍රි. ව.1747)**

- මෙතුමා උඩරට රාජ්‍යයේ බලයට පත් පළමු නායක්කර් වංශික රජතුමා ය. ඔහු වීර පරාක්‍රම නරේන්ද්‍රසිංහ රජුගේ නායක්කර් බිසවගේ සහෝදරයෙකි.

- ශ්‍රී විජය රාජසිංහ රජතුමා සරණංකර සඟරජ හිමියන්ගේ බුද්ධ ශාසනික කටයුතුවලට උපකාර කළේ ය. එහිමියන්ගේ උපදෙස් පරිදි බුරුමයෙන් උපසම්පදාව ගෙන ඒමට කටයුතු කළත් එය සාර්ථක නොවී ය.

**කීර්ති ශ්‍රී රාජසිංහ රජතුමා**
**(ක්‍රි. ව. 1747 - ක්‍රි. ව. 1782)**

ශ්‍රී විජය රාජසිංහ රජුට සිංහාසන උරුමකරුවෙකු නොසිටි බැවින් ඔහුගේ මරණයෙන් පසු අගබිසවගේ සොහොයුරෙකු කීර්ති ශ්‍රී රාජසිංහ නමින් උඩරට රජකමට පත් විය. එවකට ඔහුගේ වයස අවුරුදු 16ක් පමණ විණැයි සඳහන් වේ.

කීර්ති ශ්‍රී රාජසිංහ රජු වැලිවිට සරණංකර සඟරජ හිමියන්ගෙන් බණ දහම් හදාරා ඇත. ඒ නිසා බෞද්ධාගම පිළිබඳ මනා දැනුමක් රජුට තිබුණි. එබැවින් උඩරට වැසියෝ රජතුමාට මහත් ගෞරවයක් දැක්වූහ.

කීර්ති ශ්‍රී රාජසිංහ රජුගේ කාලයේ උඩරට ප්‍රදේශවල විශාල බෞද්ධ පුනරුදයක් ඇතිවීම නිසා උඩරට රාජධානි ඉතිහාසයේ එතුමාගේ කාලය විශේෂයෙන් කැපී පෙනේ. වැලිවිට සරණංකර සංඝරාජ හිමියෝ රජුට අවශ්‍ය අනුශාසනා ලබා දෙමින් මෙම බෞද්ධ පුනරුදයේ පුරෝගාමියා ලෙස ක්‍රියා කළහ.

උඩරට රජවරුන්ට දිගු කාලයක් යුද්ධයට ප්‍රමුඛත්වය ලබා දී ක්‍රියා කිරීමට සිදු වීමත් යුරෝපීයන්ගේ ක්‍රියාකාරිත්වයත් වැනි හේතු නිසා මෙම රජතුමාගේ කාලය වන විට



රූපය 2.5 *කීර්ති ශ්‍රී රාජසිංහ රජුගේ ප්‍රතිමාවක්*



රූපය 2.6 *කීර්ති ශ්‍රී රාජසිංහ රජු සරණංකර සංඝරාජ හිමියන්ට විජිනිපත පිළිගැන්වීම දැක්වෙන සිතුවමක්*

දිවයිනේ බුද්ධ ශාසනයේ විශාල පිරිහීමක් ඇතිව තිබුණි. උපසම්පදාව ලැබූ භික්ෂූන් වහන්සේලා අප රටින් සොයා ගැනීමටත් අපහසු වී තිබිණ. මේ නිසා සරණංකර හිමියන්ගේ උපදෙස් පරිදි රජතුමා ලන්දේසීන්ගේ නැව් ලබාගෙන සියමයට දූතයන් යවා උපාලි හිමියන් ප්‍රමුඛ භික්ෂූන් වහන්සේලා මෙරටට වැඩමවා ක්‍රි.ව. 1753 වර්ෂයේ දී උපසම්පදා උත්සවයක් පැවැත් වූයේ ය. ඒ සමඟ ම වර්තමානය දක්වා පවතින සියම් නිකාය ආරම්භ විය. එසේ ම රජතුමා විසින් වැලිවිට සරණංකර හිමියන් සංඝරාජ පදවියට පත් කරන ලදි. උඩරට හා පහතරට ප්‍රදේශවල අබලන්ව තිබූ වෙහෙර විහාර විශාල ප්‍රමාණයක් මෙම රජතුමා විසින් ප්‍රතිසංස්කරණය කරවන ලදි.

දඹුලු විහාරය එසේ ප්‍රතිසංස්කරණය කරවූ විහාරවලට උදාහරණයකි.

කීර්ති ශ්‍රී රාජසිංහ රජතුමා හින්දු භක්තිකයෙකු වුව ද වාර්ෂිකව දළදා පෙරහර පැවැත්වීමට උපකාර ලබා දුන් අතර එයට දේවාල පෙරහර ද එක් කොට වඩා උත්කර්ෂවත් කළේ ය.

මෙරට මුහුදුබඩ පළාත්වල සිටි ලන්දේසීන්ගෙන් උඩරට රාජධානියට තර්ජන එල්ල වීම නිසා මොවුන් පලවා හැරීම පිණිස මේ රජතුමා ඉන්දියාවේ සිටි ඉංග්‍රීසීන්ගෙන් ආධාර ලබා ගැනීමට උත්සාහ කළේ ය. රජුගේ ඉල්ලීම මත ජෝන් ෆයිබස් නම් ඉංග්‍රීසි දූතයෙකු 1762 වර්ෂයේ දී මහනුවරට පැමිණ රජු මුණ ගැසුණි. එහෙත් එම දූත ගමනෙන් සාර්ථක ප්‍රතිඵල නොලැබුණි. රජු ඉංග්‍රීසින්ගෙන් උදවු පතන බව දැනගත් පසු ලන්දේසීන්ගෙන් උඩරටට එල්ල වූ තර්ජන තවත් වැඩි විය. එහි ප්‍රතිඵලයක් වශයෙන් ලන්දේසීන් ක්‍රි.ව.1765 වර්ෂයේදී උඩරට



රූපය 2.7 *දඹුලු විහාරය*

## ශ්‍රී වික්‍රම රාජසිංහ රජතුමා (ක්‍රි. ව. 1798 - ක්‍රි. ව. 1815)

රාජාධිරාජසිංහ රජු මිය යන විට රජකමට උරුමකම් කිව හැකි නායක්කර් කුමාරවරු දෙදෙනෙක් සිටියහ. ඔවුන් දෙදෙනා කන්නසාමි හා මුත්තුසාමි යනුවෙන් හැඳින්වේ. එවකට උඩරට මහාධිකාරම් වූ පිළිමතලව්වේගේ සහය කන්නසාමි කුමාරයාට ලැබිණි. ඒ අනුව පිළිමතලව්වේගේ මැදිහත් වීමෙන් ලාබාල වියේ සිටි කන්නසාමි කුමරා ක්‍රිස්තු වර්ෂ 1798 දී ශ්‍රී වික්‍රම රාජසිංහ නමින් උඩරට රජකමට පත් විය.

ආක්‍රමණය කළ ද මෙම ආක්‍රමණයෙන් ඔවුන්ගේ අරමුණ ඉටු කර ගත නොහැකි විය. දිගින් දිගට ම පැවති ලන්දේසි තර්ජන නිසා දිගු කාලීනව සාමයක් අපේක්ෂා කළ රජතුමා ක්‍රි.ව. 1766 වර්ෂයේ දී ලන්දේසීන් සමඟ ගිවිසුමක් අත්සන් කළේ ය. මේ ගිවිසුමෙන් උඩරට රාජධානියට මුහුදු වෙරළක් අහිමි කිරීමටත් එමගින් විදේශ රටවල් සමඟ රජු පවත්වන සබඳතා බිඳ දැමීමටත් ලන්දේසීන් ප්‍රයත්න දරා ඇත. එහෙත් ගිවිසුමේ සඳහන් බොහෝ කරුණු ප්‍රායෝගික වශයෙන් ක්‍රියාත්මක නොවී ය.

## රාජාධිරාජසිංහ රජතුමා (ක්‍රි.ව. 1782 - ක්‍රි. ව. 1798)

කීර්ති ශ්‍රී රාජසිංහ රජුගෙන් පසු ඔහුගේ සොහොයුරා රාජාධිරාජසිංහ නමින් රජකමට පත් විය. මෙතුමා භක්තිමත් බෞද්ධයෙකු විය. ඉංග්‍රීසීන් ශ්‍රී ලංකාවේ මුහුදුබඩ ප්‍රදේශ ලන්දේසීන්ගෙන් අත්පත් කොට ගත්තේ මේ රජුගේ කාලයේ දී ය. ක්‍රි.ව. 1798 වර්ෂයේ දී රාජාධිරාජසිංහ රජතුමා මිය ගියේ ය.



රූපය 2.8 *ශ්‍රී වික්‍රම රාජසිංහ රජතුමා*

මුත්තුසාමි කුමරා ආරක්ෂාව පතා ඉංග්‍රීසීන් වෙතට පලා ගිය අතර ඔහුට ඉංග්‍රීසීන්ගේ රැකවරණය ලැබුණි.

තමාට හිතවත් කන්නසාමි කුමරා රජකමට පත් කිරීමෙන් ඔහු හැමදාම තමාට අවනතව තබා ගත හැකි බව පිළිමතලව්වේ කල්පනා කළ බව පෙනේ. මෙම රජු මුල දී පිළිමතලව්වේගේ අදහස් පිළිගත් නමුත් පසුව තම නායක්කාර ඥාතීන්ගේ බසට අවනත වී ක්‍රියා කර තිබේ. මේ නිසා රජු හා පිළිමතලව්වේ අතර මතභේද ඇති විය. එහි දී පිළිමතලව්වේ ඉංග්‍රීසීන්ගෙන් ආධාර ලබා ගෙන රජුට එරෙහිව ක්‍රියා කිරීමට උත්සාහ කළත් එම වැඩ පිළිවෙළ අසාර්ථක විය.

ශ්‍රී වික්‍රම රාජසිංහ රජු උඩරට පාලනය කරන විට මුහුදුබඩ ප්‍රදේශවල බ්‍රිතාන්‍ය ආණ්ඩුකාරවරයා වශයෙන් සර් ෆ්‍රෙඩ්රික් නෝර්ත් මුල දී කටයුතු කළේ ය. නෝර්ත් ආණ්ඩුකාරයාට උඩරට යුද්ධ ශක්තිය හා උපක්‍රම පිළිබඳ අවබෝධයක් නොවී ය. එබැවින් ක්‍රි.ව. 1803 වර්ෂයේ දී ඔහු උඩරට අල්ලා ගැනීමේ ආක්‍රමණයක් දියත්කොට තම රැකවරණ ලබා සිටි මුත්තුසාමි කුමරු උඩරට රජු වශයෙන් ප්‍රකාශයට පත් කළේ ය. එහෙත් වැසියන්ගේ සහය ශ්‍රී වික්‍රම රාජසිංහ රජුට ලැබීම නිසා එම ආක්‍රමණය අසාර්ථක විය. එහි දී මුත්තුසාමි කුමරා ජීවිතක්ෂයට පත් විය.

☆ ශ්‍රී වික්‍රමරාජසිංහ රජතුමා ක්‍රිස්තු වර්ෂ 1798 - 1815 දක්වා උඩරට පාලනය කළේ ය.

☆ දළදා මාලිගාවට චිත්තාකර්ෂණීය පත්තිරිප්පුව එක් කිරීමට එතුමා කටයුතු කර ඇත.

☆ මාලිගාව ඉදිරිපිට ඇති කිරි මුහුද නම් වැව තැනවීම, මෙතුමාගේ කාලයේ සිදු විය.

ශ්‍රී වික්‍රම රාජසිංහ රජතුමාගේ කාලයේ උඩරට රාජධානියෙහි දේශපාලන අර්බුදයක් ඇති විය. එහි ප්‍රතිඵල වශයෙන් රජු හා රදල ප්‍රභු පන්තිය අතරත් රජු හා පොදු ජනතාව අතරත් පැවති සබඳතාව බිඳ වැටුණි. මහනුවර රාජධානිය තුළ ම රජතුමා අනාරක්ෂිතයකුගේ තත්වයට පත් වූයේ ය. මෙම අවස්ථාවෙන් ප්‍රයෝජන ගත් එවකට මෙරට ඉංග්‍රීසි ආණ්ඩුකාරයා වූ රොබට් බ්‍රවුන්රිග් උඩරට ආක්‍රමණය කළේ ය.

මේ අවධිය වන විට උඩරට මහාධිකාරම් වූ ඇහැලේපොල හා රජු අතර ගැටුමක් ඇති විය. මේ නිසා ඇහැලේපොල ඉංග්‍රීසීන්ගේ රැකවරණය ලබා සිටියේ ය. ශ්‍රී වික්‍රම රාජසිංහ රජුට එරෙහිව ඉංග්‍රීසීන් එල්ල කළ ආක්‍රමණයේ දී ඇහැලේපොලගේ සහාය ඉංග්‍රීසීන්ට ලැබුණි. උඩරට වැසියන් බොහෝ දෙනෙකු රජු කෙරෙහි කලකිරී සිටි බැවින්, මෙවර ඉංග්‍රීසීන් උඩරටට පැමිණීම වැළැක්වීමට කිසිවෙකු ඉදිරිපත් නොවී ය. එහි ප්‍රතිඵල වශයෙන් කිසි දු අපහසුවකින් තොරව මහනුවර නගරයට ඇතුළු වීමට ඉංග්‍රීසීහු සමත් වූහ. රජවාසලින් පලාගොස් මැදමහනුවර ප්‍රදේශයේ නිවසක සැඟවී සිටි රජු උඩරැටියන් විසින් සොයාගෙන ඉංග්‍රීසින්ට භාර දෙන ලදි. මෙසේ රජු අත්අඩංගුවට ගැනීමෙන් වෙනත් කිසි දු යුරෝපීයයෙකු උඩරට දී නොලත් ජයක් ලැබීමට ඉංග්‍රීසිහු සමත් වූහ. අනතුරුව බ්‍රවුන්රිග් ආණ්ඩුකාරයා උඩරට ප්‍රභුවරුන් සමඟ ගිවිසුමක් අත්සන් කළේ ය. එය ක්‍රි.ව. 1815 වර්ෂයේ මාර්තු දෙවන දින ගිවිසුම හෙවත් උඩරට ගිවිසුම වශයෙන් ප්‍රසිද්ධියට පත් විය. මේ ගිවිසුම අනුව උඩරට රාජධානිය ඉංග්‍රීසීන්ට යටත් බව පිළිගෙන ශ්‍රී වික්‍රම රාජසිංහ රජු ඇතුළු නායක්කර්වරුන්ට උඩරට සිංහාසනයට තිබූ සියලු උරුම අහෝසි කෙරිණි. මෙසේ උඩරට රාජධානියේ ස්වාධිපත්‍යය අහෝසි වීමත් සමඟ සමස්ත දිවයින ම බ්‍රිතාන්‍ය යටත් විජිතයක් බවට පත් විය.

බ්‍රිතාන්‍ය අත්අඩංගුවට පත් වූ ශ්‍රී වික්‍රම රාජසිංහ රජු ඉංග්‍රීසීන් විසින් ඉන්දියාවේ වෙල්ලෝරයට රැගෙන යන ලදි.

## 2.2 ආර්ථික රටාව



රූපය 2.9 *කුරුඳු මිටි බැඳ සැකසීම*

### කෘෂිකර්මය

මෙරට සාම්ප්‍රදායික ජීවන ක්‍රමය වූ කෘෂිකර්මය පදනම් කරගත් ආර්ථික රටාව මහනුවර යුගයේ ද ක්‍රියාත්මකව පැවතුණි. මහනුවර රාජ්‍ය සමය වන විට මෙරට තෙත් කලාපයේ ශීඝ්‍ර ජනගහන ව්‍යාප්තියක් පැවති නමුත් තෙත් කලාපයට වර්ෂය පුරා පැතිරුණු වර්ෂාවක් ලැබුණු බැවින් වියළි කලාපයේ මෙන් වැව් අමුණු තනා ජලය රැස් කර තබා ගැනීමේ අවශ්‍යතාවක් නොතිබිණි. මහනුවර ආශ්‍රිතව කඳුකර ප්‍රදේශ බහුල වූ බැවින් හෙල්මළු ක්‍රමයට සකසා ගත් කුඹුරු අහස් දියෙන් වගා කිරීම සුලභ ලක්ෂණයක් විය. පහතරට ප්‍රදේශවල තවදුරටත් සාමාන්‍ය පරිද්දෙන් කුඹුරු වගාව පැවතුණි.

කුඹුරු ගොවිතැනට අමතරව හේන් ගොවිතැන ද පැවතිණි. කුරක්කන්, මෙනේරි, තල, ඉරිඟු ආදිය හේන්වල වගා කෙරිණි. මීට අමතරව කොස්, දෙල්, ගම්මිරිස්, අල වර්ග, සාදික්කා, කරදමුංගු, පුවක්, එළවළු, පලතුරු ආදිය ගෙවතු වගා වශයෙන් පැවතුණි. කිරි ලබා ගැනීම, ගොවිතැන් කටයුතු, ප්‍රවාහන කටයුතු ආදිය සඳහා ගව පාලනය සිදු විය.

### වෙළෙඳාම

මහනුවර රාජ්‍ය සමයේ දී දේශීය වෙළෙඳාම මෙන් ම විදේශීය වෙළෙඳාම ද පැවතුණි. මුහුදුබඩ ප්‍රදේශවල නිෂ්පාදන උඩරට ප්‍රදේශවලට අලෙවි කෙරුණු අතර උඩරට ප්‍රදේශවල නිෂ්පාදන පහත රටට අලෙවි විය.

වෙළෙඳාමේ දී කාසි භාවිතය ද සිදු වූ අතර, භාණ්ඩ හුවමාරු ක්‍රමය ද පැවති බව පෙනේ. උඩරට හා පහතරට අතර කඩවත් තනා තිබුණු අතර වෙළෙඳ ද්‍රව්‍ය ප්‍රවාහනය මෙම කඩවත් හරහා සිදු විය. කඩවත් යනු ලන්දේසීන්ගේ සීමා හා උඩරට රාජධානියේ සීමා අතර පැවති මුරපොළවල් ය.

උඩරට රාජ්‍ය සමයේ විදේශ වෙළෙඳාම රජුගේ ඒකාධිකාරය යටතේ පැවතුණි. මුහුදුබඩ ප්‍රදේශවල සිටි යුරෝපීයන් සමඟ රජු වෙළෙඳ සබඳතා පැවැත්වූ අතර ඉන්දියාව හා උඩරට අතර ද වෙළෙඳ සම්බන්ධතා පැවතුණි.

උඩරට රාජ්‍ය සමයේ හුවමාරු වූ වෙළෙඳ භාණ්ඩ

| අපනයන කළ වෙළෙඳ ද්‍රව්‍ය හා සතුන් | ආනයනය කළ වෙළෙඳ ද්‍රව්‍ය හා සතුන් |
|---|---|
| කුරුඳු | අශ්වයන් |
| ගම්මිරිස් | පිඟන් භාණ්ඩ |
| පුවක් | රෙදි පිළි |
| ඇත් දත්, ඇතුන් | මැටි බඳුන් |
| මුතු මැණික් | සුවඳ වර්ග |
| බුලත්, පුවක් | කරවල |
| කරදමුංගු, කරාබු නැටි | |
| සාදික්කා | |
| මී ඉටි | |

## කර්මාන්ත

උඩරට ආර්ථික ඉතිහාසයේ කෘෂිකර්මය හා වෙළෙඳාම හැරුණු විට, කර්මාන්තවලට ද වැදගත් තැනක් ලැබී තිබුණි. එකල රාජධානියේ බොහෝ කටයුතුවලට අවශ්‍ය කාර්මික නිෂ්පාදන හා භාණ්ඩ රට තුළ ම නිෂ්පාදනය කෙරුණි. මේ සඳහා කුල පදනම් කරගත් වෙන ම ශිල්පීය පරම්පරාවක් සිටියහ. ඔවුන් දිගු කලක සිට පරම්පරාවෙන් පරම්පරාවට ඒ ඒ ශිල්පීය දැනුම පවත්වාගෙන ආ පිරිසකි. මැටි, තඹ, පිත්තල, යකඩ, ලෝහ ආදියෙන් විවිධ භාණ්ඩ හා උපකරණ නිෂ්පාදනය කෙරුණි. මේ සඳහා ඒ ඒ ශිල්පීන්ගෙන් සමන්විත ගම් පිහිටුවා තිබුණි. ඒ ඒ ශිල්පී කණ්ඩායම්වලට නායකත්වය දෙන නායකයෝ පත්ව සිටියහ. භාණ්ඩ අලංකාරය සඳහා ලාක්ෂා කර්මාන්තය යොදා ගැනිණි. යකඩ කර්මාන්තය සඳහා කොත්මලේ ප්‍රදේශය ද දුම්බර ප්‍රදේශය පන් කර්මාන්තය සඳහා ද ප්‍රසිද්ධියට පත්ව තිබුණි.

## 2.3 මහනුවර රාජධානියේ සමාජය

මහනුවර රාජධානි සමයේ පැවති ග්‍රාමීය සමාජය තුළ ගම ස්වයංපෝෂිත එකක් විය. ඒ ඒ කුල හෝ ශිල්ප ශ්‍රේණි සඳහා වෙන් වෙන්ව ගම් පිහිටුවා තිබුණි. රාජ්‍යයේ බහුතර පිරිස ගොවියන් වූ අතර සියලු ශිල්පීන් අතර හොඳ සබඳතාවක් පැවතිණි. අන්‍යෝන්‍ය සහයෝගය සහ සහජීවනය, සාමූහිකත්වය, සමාජයෙහි හොඳින්, ආරක්ෂා වී තිබුණි. මෙම සමාජයේ පූජ්‍ය පක්ෂය, ප්‍රභූ පන්තිය හා සාමාන්‍ය ජනතාව යනුවෙන් ස්තර තුනක් දැකිය හැකි විය. ප්‍රභූ පන්තිය සමාජයේ කැපී පෙනෙන ම බලවේගය වූ අතර රජු හැරුණ විට පාලන කටයුතුවල යෙදී සිටි ප්‍රධානීහු ප්‍රභූ පන්තියට අයත් වූහ. රදලයන් යන නාමය ද ඔවුන් සඳහා භාවිත කෙරිණ. සාමාන්‍ය ජනතාවට ගොවියන්, කම්කරුවන්, වෙළෙන්දන් හා ඉහත කී විවිධ ශිල්පීය කණ්ඩායම් ද ඇතුළත් විය.

උඩරට ජන සමාජයේ පවුල් ඒකකය ශක්තිමත්ව පැවතුණි. පියාගෙන් පසුව දේපල දරුවන්ට උරුම වන ක්‍රමයක් පැවතුණි. පියා මුල් කරගෙන පැවති මෙම සමාජ ක්‍රමය පිතෘ මූලික සමාජයක් ලෙස හැඳින්වේ.

උඩරට සමාජයේ කැපී පෙනෙන විවාහ ක්‍රම දෙකක් පැවතුණි.

දීග විවාහය - මනාලිය මනාලයාගේ නිවසට කැන්දාගෙන ගොස් එහි ජීවත් වීම.

බින්න විවාහය - මනාලයා මනාලියගේ නිවසේ පදිංචි වී සිටීම.

මීට අමතරව සහෝදරයන් කිහිපදෙනෙකු සිටින පවුලකට එක මනාලියක් කැඳවාගෙන ඒමේ සිරිතක් ද පැවතුණි. කෘෂිකාර්මික සමාජයක දේපල අයිතිය බෙදී යාම වළක්වා ගැනීමට මෙබඳු විවාහ ක්‍රම උපයෝගී වූ බව පෙනේ.

## 2.4 වාස්තු විද්‍යාව හා කලා ශිල්ප

ගම්පොළ හා කෝට්ටේ රාජ සමයේ පැවති ගෘහ නිර්මාණ ශිල්ප ආශ්‍රයෙන් සැකසුණු වාස්තු විද්‍යාවක් මහනුවර රාජ සමයේ පැවතුණි.





රූපය 2.10 *ඇම්බැක්කේ දේවාලයේ ලී කණුවක් (වම) ඇම්බැක්කේ දේවාලය (දකුණ)*

එහි පැවති ගොඩනැගිලි ඉදිකිරීම් අතර ආගමික ගොඩනැගිලිවලට විශේෂ තැනක් ලැබුණි. දළදා මාලිගය, ඇම්බැක්කේ දේවාලය, ලංකාතිලක විහාරය, හින්දු දේවාල ඒ අතර ප්‍රධාන තැනක් ගනී. මහනුවර රාජ සමයේ දී ටැම්පිට විහාර ඉදි කිරීමේ සම්ප්‍රදායක් පැවතුණි. පොළොවේ දැව කණු සිටුවා ඒ මත ගොඩනැගිලි ඉදි කළ විට වේයන් වැනි සතුන්ගෙන් දැව කණුවලට හානි පැමිණ ගොඩනැගිලි විනාශයට පත් විය. මේ තත්වය වලක්වා ගැනීමට පොළවට ගල් කණු සිටුවා එම ගල් කණුවලට ලී කණු පුරුද්දා හෝ බාල්ක යොදා ටැම්පිට විහාර ඉදි කෙරුණි.

මහනුවර රාජ සමයට අයත් විහාර බිතු සිතුවම්, ලී කැටයම් හා ප්‍රතිමා ආදියෙන් එකල පැවති කලා කුසලතා පිළිබඳ අවබෝධයක් ලබා ගත හැකි ය.

## මහනුවර යුගයේ චිත්‍ර කලාව

මහනුවර රාජ්‍ය සමයේ දී බුදුදහමේ හරය ජනතාව වෙතට ගෙන යාමේ මාධ්‍යයක් ලෙස චිත්‍ර කලාව යොදා ගැනිණි.

එකල චිත්‍ර කලාවේ දැකිය හැකි කැපී පෙනෙන ලක්ෂණ කිහිපයකි.



රූපය 2.11 *මැදවෙල ටැම්පිට විහාරය*



රූපය 2.12 *ලංකාතිලක විහාරය*

★ එක් එක් රූප රාමුවට යටින් කථා පුවත කෙටියෙන් නම් කර තිබීම.

★ හිස්තැන් පිරවීමට මල් රූප ඇඳ තිබීම.

★ සත්ව, ශාක හා මිනිස් රූපවල ප්‍රමාණාත්මක ගුණය නොසලකා හැර තිබීම.

★ ශාක හා ඛනිජවලින් සාම්ප්‍රදායික වර්ණ සකසා ගෙන තිබීමත් රතු වර්ණය වැඩිපුර භාවිත කිරීමත් දැකිය හැකි වීම.

★ වෙස්සන්තර ජාතකය දහම්සොඬ ජාතකය, තේලපත්ත ජාතකය වැනි ජාතක කතා බහුල වශයෙන් චිත්‍රයට නගා තිබීම.

★ උගත් නූගත් සියලු දෙනාට තේරුම් ගත හැකි පරිදි චිත්‍ර නිරූපණය කිරීම.

★ බිත්ති තීරුවලට බෙදා කතාවක් පියවරෙන් පියවර ඉදිරිපත් කිරීමේ දීර්ඝ කතා ක්‍රමය භාවිත කිරීම.

★ වර්තමානයේ දඹුල්ල, දෙගල්දොරුව, දළදා මාලිගාව, මුල්ගිරිගල ආදි ස්ථානවල මහනුවර යුගයේ චිත්‍ර දැක ගත හැකි ය.



රූපය 2.13 *මහනුවර යුගයට අයත් චිත්‍රයක්*




1. මහනුවර යුගයට අයත් රජවරුන්ගේ කාර්යයන් ඇසුරින් පහත වගුව සම්පූර්ණ කරන්න.

| රජතුමා | පළමුවන විමලධර්මසූරිය රජතුමා | දෙවන රාජසිංහ රජතුමා | කීර්ති ශ්‍රී රාජසිංහ රජතුමා | ශ්‍රී වික්‍රම රාජසිංහ රජතුමා |
|---|---|---|---|---|
| කාර්යයන් | | | | |

2. පහත රූප ඇසුරින් අසා ඇති ප්‍රශ්නවලට පිළිතුරු සපයන්න.



1. මෙහි දැක්වෙන ගොඩනැගිල්ල කුමක් ද?
2. එය පිහිටා ඇත්තේ කොහේ ද?
3. එය ඉදි කරවූ රජතුමා කවුද?
4. ශ්‍රී වික්‍රම රාජසිංහ රජතුමා මෙම ගොඩනැගිල්ලට එකතු කළ අංගය කුමක් ද?



1. මෙම ගොඩනැගිල්ල හඳුන්වන නම කුමක් ද?
2. එහි ඇති විශේෂත්වය කුමක් ද?
3. මෙම ගොඩනැගිල්ල පිහිටි ප්‍රදේශයේ නම කුමක් ද?

# 03 යුරෝපයේ පුනරුදය

## හැඳින්වීම

පුනරුදය යන වචනයේ සරල අදහස යළි පිබිදීම වේ. 14 වන සියවසේ සිට 16 වන සියවස දක්වා යුරෝපයේ ශාස්ත්‍රීය, ආගමික හා විද්‍යාත්මක ක්ෂේත්‍රවල පුළුල් පරිවර්තනයක් සිදු වූ අතර එහි දී පැරණි ග්‍රීක - රෝම ශිෂ්ටාචාර පිළිබඳ යුරෝපීයන් තුළ ප්‍රබල උනන්දුවක් ඇති විය. මෙම පරිච්ඡේදයේ දී පුනරුදය ලෙස හඳුන්වා ඇත්තේ පැරණි ග්‍රීක රෝම ශිෂ්ටාචාරවල ආභාසය ලබමින් යුරෝපයේ ඇති වූ එම පුළුල් පරිවර්තනය යි. පුනරුදයට පසුබිම් වූ හේතු, ශාස්ත්‍රීය දියුණුව, චිත්‍ර, මූර්ති හා ගෘහ නිර්මාණ ශිල්පයන්හි ඇති වූ ප්‍රගමනය මෙන් ම විද්‍යා, වෛද්‍ය විද්‍යා, දර්ශනය වැනි ක්ෂේත්‍රයන්හි පිබිදීම පිළිබඳ මෙම පරිච්ඡේදයෙන් සාකච්ඡා කෙරේ.

## 3.1 පුනරුදයේ පසුබිම

යුරෝපයේ පුරාතන යුගයේ ඉතා දියුණු මට්ටමක පැවැති ග්‍රීක-රෝම ශිෂ්ටාචාර පිළිබඳ 7 ශ්‍රේණියේ දී ඔබට ඉගෙනීමට ලැබුණි. ක්‍රි. ව. පස්වන සියවසේ රෝම ශිෂ්ටාචාරය බිඳ වැටීමත් සමඟ යුරෝපයේ එතෙක් පැවැති පැරණි යුගය අවසන් විය. ඉන් පසු එළඹුණු වසර දහසක පමණ කාලය (ක්‍රි. ව. 500 - ක්‍රි. ව.1500) යුරෝපයේ මධ්‍යතන යුගය ලෙස සැලකේ.

මධ්‍යතන යුගය අවසන් කාලයේ දී යුරෝපීයන් තුළ පැරණි ග්‍රීක රෝම ශිෂ්ටාචාර කෙරෙහි ප්‍රබල උනන්දුවක් ඇති විය. ඒ අනුව ග්‍රීක රෝම ශිෂ්ටාචාරවලට අයත් පොතපත හැදෑරීමටත්, එම ශිෂ්ටාචාරවල භාවිත කෙරුණු ග්‍රීක් හා ලතින් භාෂා අධ්‍යයනයටත්, යුරෝපීයයෝ යොමු වූහ. මෙසේ ග්‍රීක හා රෝම ශිෂ්ටාචාර ගැන කරුණු ගැඹුරින් හැදෑරීම මෙන් ම ඒවායේ පැවැති සංස්කෘතිකාංග නැවත යුරෝපයේ ජනප්‍රිය වීමට පටන් ගැනීමත්



රූපය 3.1 *ඉතාලියේ නගරයක්*





රූපය 3.2 *ජොහැන්නස් ගුටෙන්බර්ග් හා ඔහුගේ මුද්‍රණ යන්ත්‍රය දැක්වෙන සිතුවමක්*

විශේෂයෙන් කැපී පෙනෙන ලක්ෂණයකි. යුරෝපයේ චින්තනමය හා ප්‍රායෝගික වශයෙන් ඇති වූ මෙම පරිවර්තනය නිසා ග්‍රීක රෝම ශිෂ්ටාචාර නැවත පණ ලැබූ ස්වරූපයක් ගත්තේ ය. මෙම තත්වය සැබවින් ම යුරෝපා ඉතිහාසයේ ඇති වූ පුනරුදයක් හෙවත් යළි පිබිදීමකි.

14 වන සියවසේ සිට 16 වන සියවස දක්වා යුරෝපයේ කලාත්මක හා විද්‍යාත්මක ක්ෂේත්‍රවල සිදු වූ මෙම පුළුල් පරිවර්තනය වර්තමාන ලෝක ඉතිහාසය හැඩගැස්වීමට බෙහෙවින් බලපෑවේ ය. මෙම පරිවර්තනය මුලින් ම ආරම්භ වූයේ ඉතාලියෙනි.

☆ පුනරුදය ඇති වීමට හේතු

**1. කොන්ස්තන්තිනෝපල් නගරය තුර්කි බලයට යටත් වීම.**

ඈත අතීතයේ සිට ම යුරෝපය හා ආසියාව අතර වෙළෙඳ සබඳතා පැවතුණි. සාම්ප්‍රදායික වෙළෙඳ මාර්ග ඔස්සේ ආසියාවෙන් යුරෝපයට ගෙන යන ලද වෙළෙඳ ද්‍රව්‍ය විකුණන වෙළෙඳ මධ්‍යස්ථානයක් ලෙස කොන්ස්තන්තිනෝපල් නගරයට වැදගත්කමක් ලැබුණි. යුරෝපා රටවල වෙළෙන්දෝ එම නගරයට පැමිණ වෙළෙඳ ද්‍රව්‍ය ලබාගෙන යුරෝපා රටවලට අලෙවි කර ලාබ ලැබූහ.

ක්‍රි.ව. 1453 වර්ෂයේ දී, ඉස්ලාම් භක්තිකයන් වූ තුර්කි ජාතිකයන් කොන්ස්තන්තිනෝපලය අල්ලා ගැනීම නිසා යුරෝපා වෙළෙඳාමට ප්‍රබල පහරක් වැදුණි.

මෙම අවධිය වන විට යුරෝපයේ ක්‍රිස්තු භක්තිකයන් හා බැහැරින් සිටි ඉස්ලාම් භක්තිකයන් අතර ගැටුමක් පැවැතුණි. ඉස්ලාම් ආගම ඇදහූ තුර්කීන් මෙසේ කොන්ස්තන්තිනෝපල් නගරය අල්ලා ගැනීම නිසා, යුරෝපයේ ක්‍රිස්තියානි වෙළෙඳුන්ට, තවදුරටත් එය භාවිත කිරීමට ඉඩ නොලැබිණි. මේ නිසා එහි සිටි උගත්තු කොන්ස්තන්තිනෝපලයේ පුස්තකාලයවල තිබූ වටිනා ග්‍රීක රෝම පොත්පත් ආදිය ද රැගෙන ස්වකීය රටවල් කරා පලා ගිය ඔවුහු එකී පොතපත හැදෑරීමට අවශ්‍ය ග්‍රීක් හා ලතින් භාෂා අදාළ නගරවල ප්‍රචලිත කිරීමටත් ක්‍රියා කළහ. ඉතාලියේ බොලොඤ්ඤා වැනි විශ්වවිද්‍යාලවල දී එම කෘති ගැඹුරින් හැදෑරූ අතර එමගින් පැරණි ග්‍රීක හා රෝම ශිෂ්ටාචාර නැවත පණ ලැබූ තත්වයකට පත් විය.

### 2. වෙළෙඳාම දියුණුවීම හා ධනවතුන් පිරිසක් බිහි වීම.

ක්‍රි. ව. දොළොස්වන සියවසේ සිට යුරෝපයේ වෙළෙඳාම සම්බන්ධයෙන් ඇති වූ දියුණුව පුනරුදයට බලපෑ දිගුකාලීන හේතුවකි. මෙම අවධියේ පෙරදිග හා අපරදිග රටවල් අතර පැවැති වෙළෙඳාම නිසා ඉතාලියේ වැනීසිය, ජිනෝවා, ප්ලෝරන්ස් වැනි දියුණු වෙළෙඳ නගර බිහිව තිබුණි. එම නගරවල සිටි ධනවතුන්ට කලාත්මක අංශ කෙරෙහි අවධානය යොමු කිරීමට විවේකයක් තිබූ අතර, ඊට අනුග්‍රහ දැක්වීමට අවශ්‍ය තරම් ධනයක් ද තිබුණි. පුනරුදය ඉතාලියේ ආරම්භ වීමට එහි ධනවතුන් පිරිසක් බිහිව සිටීම වැදගත් සාධකයක් විය. ප්ලෝරන්ස් නගරයේ සිටි මෙඩිසි නම් ධනවත් පවුල එහි කලාත්මක කටයුතුවලට අතහිත දුන් ධනවතුන්ට උදාහරණයකි.

### 3. බුද්ධි ප්‍රබෝධය

රෝම ශිෂ්ටාචාරය බිඳ වැටීමෙන් පසු ගත වූ කාලය තුළ, යුරෝපයේ ක්‍රිස්තු සභාව හා පූජකවරුන් කේන්ද්‍ර කොටගත් අධ්‍යාපන ක්‍රමයක් පැවතුණි. දේවධර්මය, දර්ශනය, නීතිය වැනි විෂය කිහිපයක් පමණක් ඒවායේ ඉගැන්වී ය. එහෙත් දොළොස්වන සියවසින් පසු යුරෝපයේ විශ්වවිද්‍යාල බිහි වන්නට විය.

| මධ්‍යතන යුගය අවසානයේ යුරෝපයේ බිහි වූ විශ්වවිද්‍යාල | |
|---|---|
| රට | විශ්වවිද්‍යාලය |
| ඉතාලිය | බොලොඤ්ඤා, පාදුවා |
| ප්‍රංශය | පැරිස් |
| එංගලන්තය | ඔක්ස්ෆර්ඩ්, කේම්බ්‍රිජ් |

මෙම විශ්වවිද්‍යාලවල, පැරණි සාහිත්‍යය, ඉතිහාසය, නාට්‍ය වැනි විෂයන් රාශියක් ඉගැන්වූ නිසා නව උගතුන් පිරිසක් බිහි වූ අතර එසේ ම එකී විශ්වවිද්‍යාලවල පර්යේෂණ කටයුතුවල දී ග්‍රීක රෝම පොත්පත් යොදා ගැනුණු අතර පැරණි සාහිත්‍ය අධ්‍යයනයට ද විශේෂ තැනක් ලැබිණි. යටපත් වී පැවැති ග්‍රීක රෝම විද්‍යාත්මක හා කලාත්මක දැනුමේ නව පිබිදීමක් මේ නිසා ඇති විය.

මෙතෙක් කාලයක් විශ්වවිද්‍යාලවල පවා අධ්‍යයන කටයුතුවලට අවශ්‍ය ග්‍රන්ථ පිටපත් කිරීමට සිදුව තිබුණි. මෙසේ පොත්පත් අතින් ලිවීමත් පිටපත් කිරීමත් අධ්‍යාපනය එක්තරා පිරිසකට පමණක් සීමා වීමත් වැනි හේතු නිසා දැනුම ව්‍යාප්ත වීමේ යම් යම් ගැටලු තිබුණි. මේ අතර පුනරුද සමයේ දී ජොහැන්නස් ගුටෙන්බර්ග් මුද්‍රණ යන්ත්‍රය නිපදවීම හේතු කොටගෙන දැනුම ව්‍යාප්ත වීමේ විප්ලවයක් සිදු විය. එක් පොතකින් පිටපත් දහස් ගණනක් වුව ද කෙටි කලකින් නිම කර ගැනීමට ලැබීම විශේෂ ජයග්‍රහණයක් විය. මෙසේ මුද්‍රණ යන්ත්‍රය නිපදවීම යුරෝපා පුනරුදයේ ව්‍යාප්තියට තුඩුදුන් ප්‍රධාන කරුණකි.

## 3.2 පුනරුදය ඇතිවීම

### ☆ නව උගතුන් බිහිවීම

පුනරුද සමයට පෙර යුරෝපා රටවල භාවිත වූයේ එක් එක් රටවලට හෝ ප්‍රදේශවලට සීමා වූ භාෂා වේ. පුනරුද සමයේ දී ග්‍රීක් හා ලතින් භාෂාවලින් ලියවුණු පොත්පත් පරිශීලනය වැඩිවීම නිසා එම භාෂාවන්ගේ නවෝදයක් ඇති විය. එමෙන් ම මෙකල ග්‍රීක් හා ලතින් භාෂා ඉගෙනීම විලාසිතාවක් බවට පත්ව තිබිණි. මෙහි ප්‍රතිඵලයක් ලෙස ග්‍රීක් හා ලතින් භාෂා මෙන් ම සාහිත්‍යය ඉගෙනීම ද පුළුල් ලෙස පැතිරිණ. මේ නිසා නව උගත්තු රැසක් බිහි වූහ. පුනරුද සමයේ බිහි වූ ගත් කතුවරුන් කිහිප දෙනෙකු පිළිබඳව පහත වගුවේ දැක්වේ.

| ගත් කතුවරයා | රට |
|---|---|
| ඩාන්ටේ | ඉතාලිය |
| විලියම් ශේක්ෂ්පියර් | එංගලන්තය |
| ඉරාස්මස් | ප්‍රංශය |

☆ **මානවවාදය ඉස්මතු වීම**

පුනරුද සමයට පෙර සියල්ලට ම වඩා දෙවියන් උතුම් ය, යන සංකල්පය ඉදිරියෙන් පැවතුණි. එය දේවවරම්වාදය ලෙස හැඳින්වේ. එහෙත් පුනරුද සමයේ දී මානවයාගේ කටයුතු පිළිබඳ වැඩි වැඩියෙන් හැදෑරීම් සිදු කෙරුණු අතර එමගින් මානවවාදය යන සංකල්පය ප්‍රචලිත විය. එහි ප්‍රතිඵල වශයෙන් ලෝක ඉතිහාසයේ මානවයා මෙතෙක් පැමිණි ගමන් මග, මිනිසාගේ කලාත්මක හැකියාව, ආදිය කෙරෙහි අවධානය යොමු කෙරුණු අතර ඉතිහාසය, කලාව වැනි නව විෂය රැසක් බිහි විය. මෙපරිද්දෙන් අධ්‍යාපනය, ආගම හැදෑරීමට පමණක් සීමා නොවී මිනිසා හා ජන ජීවිතය පිළිබඳ හැදෑරීමක් බවටත් පත් විය.

## කලා ශිල්ප

පුනරුද සමයේ කලා ක්ෂේත්‍රයේ ඇති වූ ප්‍රබල පරිවර්තනය කැපී පෙනෙන එකකි. ඊට පෙර අවධියේ, පල්ලියේ අනුග්‍රහය මත ආගමික චින්තනය පදනම් කරගෙන කලා නිර්මාණ හැඩ ගැසී තිබුණි. පුද්ගලයා තුළ ආගමික භක්තිය ජනිත කරවීම මෙම කලා නිර්මාණවල පරමාර්ථය විය. එහෙත් ග්‍රීක රෝම අභාසය ලැබූ පුනරුද සමයේ කලාවෙහි රස වින්දනයට මූලිකත්වය හිමි විය. එහි ප්‍රතිඵලයක් ලෙස මෙකල නිර්මාණය කරන ලද චිත්‍ර හා මූර්තිවල නිරුවත් හෝ අඩ නිරුවත් රූප දකගත හැකි ය. පුනරුද සමයේ දී ලෞකික රස වින්දනය අගය කළ ධනවත් පිරිස් කලාකරුවන්ට අනුග්‍රහ දැක්වීමට ඉදිරිපත් වීම, කලා ශිල්පයන්හි ප්‍රබෝධයක් ඇති වීමට විශාල රුකුලක් විය. ඊට පෙර කලා නිර්මාණවල පැවැති ලක්ෂණත්, පුනරුද සමයත් සමග එය වෙනස් වූ ආකාරයත් පහත වගුවෙන් පෙන්නුම් කෙරේ.

| පුනරුදය සමයට පෙර අවධියේ කලා ශිල්පවල ස්වභාවය | පුනරුද සමයේ කලා ශිල්ප |
|---|---|
| ආගමික මුහුණුවරක් ගැනීම. | ලෞකිකත්වයට මූලිකත්වය ලබා දීම. |
| ක්‍රිස්තුස් වහන්සේ, කන්‍යා මරියතුමිය හෝ ජනප්‍රිය සාන්තුවරයන් නිර්මාණවලට වස්තු විෂය වීම. | රජවරුන්, බිසෝවරුන්, කුමර කුමරියන්, ධනවත් පවුල්වල අය ද වස්තු විෂය කරගැනීම. |
| ශිල්පීන් ශ්‍රේණි වශයෙන් සංවිධානය වීම සහ ඔවුන්ගේ නිර්මාණ එම ශ්‍රේණියේ නමින් හැඳින්වීම | නිර්මාණය කර්තෘගේ නමින් ම එළි දැක්වීම. |
| පල්ලිය පමණක් කලා නිර්මාණවලට අනුග්‍රහ දැක්වීම. | විවිධ ධනවතුන් අනුග්‍රහ දැක්වීම. |
| ආගමික භක්තියක් ජනිත කිරීම මූලික අරමුණ වීම | රස වින්දනය ඇති කිරීම මූලික පරමාර්ථය වීම |
| ස්වාධීනව නිර්මාණ කිරීමට ඉඩක් නොවීම. | ස්වාධීනව තම දක්ෂතා ඉස්මතු කරමින් නිර්මාණ බිහි කිරීම. |

## චිත්‍ර කලාව

චිත්‍ර කලාව, පුනරුද සමයේ ප්‍රබල වෙනසකට ලක් වූ කලා මාධ්‍යයකි. ඉතාලියේ ෆ්ලෝරන්ස් නගරය නව චිත්‍ර කලාවක් බිහි කළ මධ්‍යස්ථානය විය. මෙතෙක් ආගමික වශයෙන් වැදගත් වූ ක්‍රිස්තුස් වහන්සේ, කන්‍යා මරියතුමිය වැනි තේමා වෙනුවට ලෞකිකත්වයට මුල් තැන දුන් චිත්‍ර නිර්මාණ පුනරුද සමයේ දී දක්නට ලැබේ.

මෙහි දැක්වෙන මොනාලිසා සිතුවම සමහර විට මීට පෙර ඔබ දැක තිබෙන්නට පුළුවන. මෙවැනි විස්මිත සිතුවම් නිර්මාණය කළ කලා ශිල්පීන් බිහි වූයේ, පුනරුද සමයේ දී ය. මීළඟට අපි එබඳු කලා ශිල්පීන් කිහිප දෙනෙකු හා ඔවුන්ගේ නිර්මාණ පිළිබඳව මඳක් විමසා බලමු.



රූපය 3.3 *මොනාලිසා*



රූපය 3.4

### ලියනාඩෝ ඩාවින්චි

ලියනාඩෝ ඩාවින්චි ඉතාලි ජාතිකයෙකි. ඔහු චිත්‍ර ශිල්පියෙකු මෙන් ම ගෘහනිර්මාණ ශිල්පියෙකු, ඉංජිනේරුවෙකු කවියෙකු හා සංගීතඥයෙකු ද විය. මොනාලිසා හා ක්‍රිස්තුස් වහන්සේගේ අන්තිම රාත්‍රී භෝජනය නම් වූ චිත්‍ර එතුමාගේ තෙලිතුඩෙන් නිර්මාණය වූ, විශිෂ්ට නිර්මාණ ලෙස පිළිගැනේ.



රූපය 3.5 අන්තිම රාත්‍රී භෝජනය



රූපය 3.6
ලියනාඩෝ ඩාවින්චි විසින් අඳින
ලද තවත් චිත්‍රයක්



රූපය 3.7

## මයිකල් ආන්ජිලෝ

මයිකල් ආන්ජිලෝ විශිෂ්ට චිත්‍ර ශිල්පියෙකි. එසේ ම ඔහු, මූර්ති ශිල්පියෙකු මෙන් ම ගෘහනිර්මාණ ශිල්පියෙකු ලෙස ද ප්‍රකට ය. රෝමයේ සිස්ටයින් දේව මන්දිරයේ සිවිලිමේ ඇඳ ඇති සිතුවම් මයිකල් ආන්ජිලෝගේ විශිෂ්ටතම නිර්මාණ ලෙස සැලකේ.

අවසාන විනිශ්චය නම් චිත්‍රය ඔහුගේ තවත් සුවිශේෂී සිතුවමකි.

රූපය 3.8 *මයිකල් ආන්ජිලෝ විසින් සිස්ටයින් දේව මන්දිරයේ අඳින ලද සිතුවම්*



රූපය 3.9 *පියෙටා රුව*





රූපය 3.10 *මයිකල් ආන්ජිලෝ නිර්මාණය කළ ඩේවිඩ්ගේ ප්‍රතිමාව*

## මූර්ති කලාව

මූර්ති කලාව පුනරුද සමයේ දියුණුවට පත් තවත් අංගයකි. කිරිගරුඬින් ප්‍රතිමා නෙළීම මෙකල කැපී පෙනෙන ලක්ෂණයකි. මයිකල් ආන්ජිලෝ පුනරුද සමයේ සිටි අග්‍රගණ්‍ය මූර්ති ශිල්පියෙකි. පියෙටා ප්‍රතිමාව, ඩේවිඩ්ගේ ප්‍රතිමාව හා මෝසෙස්ගේ ප්‍රතිමාව ඔහුගේ විශිෂ්ට නිර්මාණ අතර වේ. ඩොනෙටෙලෝ ද පුනරුද සමයේ ප්‍රතිමා ශිල්පීන් අතර කැපී පෙනේ. ප්ලෝරන්ස් නගරයේ නිර්මාණය කර ඇති ශාන්ත ජෝන්ගේ ප්‍රතිමාව ඔහුගේ නිර්මාණශීලී හැකියා ප්‍රදර්ශනය කරයි.

## ගෘහ නිර්මාණ

පුනරුද සමයේ ගොඩනැගිලි ඉදි කිරීමෙහි දී පැරණි රෝම ගෘහනිර්මාණ ශිල්පයේ යම් යම් ලක්ෂණ අනුකරණය කිරීම කැපී පෙනෙන ලක්ෂණයකි. ඒ අනුව රෝම ගොඩනැගිලි තැනීමේ දී භාවිත කෙරුණු වටකුරු ආරුක්කු, උස් කුලුනු හා අර්ධ ගෝලාකාර ශිඛර සහිතව ගොඩනැගිලි ඉදිකිරීම මෙකල දක්නට ලැබේ. පුනරුද සමයේ ග්‍රීක හා රෝම ගෘහ නිර්මාණ ශිල්පය පිළිබිඹු කරන අපූර්වතම නිර්මාණයක් ලෙස රෝමයේ ශාන්ත පීතර දේවස්ථානය හඳුන්වා දිය හැකි ය. මයිකල් ආන්ජිලෝ හා දක්ෂ ගෘහ නිර්මාණ ශිල්පියෙකු වූ රෆායල්ගේ නිර්මාණ රැසක් මෙහි දක්නට ලැබේ.



### ක්‍රියාකාරකම

01. පුනරුද යුගයේ කලා ශිල්ප ඇසුරෙන් පහත වගුව සම්පූර්ණ කරන්න.

| කලා ශිල්පය | නිර්මාණයේ නම | නිර්මාණ ශිල්පියාගේ නම |
|---|---|---|
| චිත්‍ර කලාව | | |
| ප්‍රතිමා කලාව | | |
| ගෘහ නිර්මාණ ශිල්පය | | |

## ✯ නව විද්‍යාත්මක සොයාගැනීම්

පුනරුද සමයේ චින්තනමය වශයෙන් ඇති වූ කැපී පෙනෙන දියුණුව කලා ක්ෂේත්‍රයට පමණක් සීමා නොවී ය. යුරෝපීය උගතුන් පැරණි ඉතිහාසය, සාහිත්‍යය, දර්ශනය වැනි විෂයන් ගැඹුරින් හැදෑරීම නිසා සමාජයෙහි විචාර බුද්ධියේ දියුණුවක් ඇති විය. එමගින් සම්ප්‍රදාය ම පිළිගැනීමට වඩා සෑම දෙයක් දෙස ම විචාරාත්මකව බැලීමට පෙලඹවීමක් ඇති විණ. එය විද්‍යාත්මක ක්ෂේත්‍රයේ දියුණුවට ඉවහල් වූ අතර නව විද්‍යාත්මක සොයාගැනීම් රැසක් සිදු කිරීමට ද බලපෑ කරුණක් විය.

### විශ්වය පිළිබඳ ඉදිරිපත් වූ නව මත



රූපය 3.11

### නිකලස් කොපර්නිකස්

පෘථිවිය ගෝලාකාර බවත් පෘථිවිය හා අනෙකුත් ග්‍රහ වස්තූන් සූර්යයා වටා ගමන් කරන බවත් කොපර්නිකස් විසින් සොයා ගන්නා ලදි. ඒ අනුව මෙතෙක් පැවති පෘථිවිය පැතලි වස්තුවක් ය, යන මතය නිෂ්ප්‍රභ විය. කොපර්නිකස්ගේ මෙම නව සොයාගැනීම්, තාරකා හා ග්‍රහලෝක පිළිබඳ විද්‍යානුකූල අධ්‍යයනයකට මග හෙළි කළේ ය. මෙතුමාගෙන් තාරකා විද්‍යාවට සිදු වූ ඉමහත් සේවය නිසා ම තාරකා විද්‍යාවේ පියා ලෙස මොහු හැඳින්වේ.

### ජොහැන්නස් කෙප්ලර්

කොපර්නිකස් ඉදිරිපත් කළ අදහස් තහවුරු කළ කෙප්ලර් ඒවා තවදුරටත් ඉදිරියට ගෙන ගියේ ය. පෘථිවිය ඇතුළු අනෙක් ග්‍රහ වස්තු සූර්යයා වටා වෘත්තාකාර මාර්ගයක ගමන් කරන බව මෙතෙක් පැවැති මතය විය. සෞරග්‍රහ මණ්ඩලයේ ග්‍රහලෝක සියල්ල වෘත්තාකාරව නොව ඉලිප්සාකාරව සූර්යා වටා ගමන් කරන බව මෙතුමා විසින් සොයාගන්නා ලදි.




රූපය 3.12




රූපය 3.13

### ගැලිලියෝ ගැලිලි

විශ්වවිද්‍යාල මහාචාර්යවරයෙකු වූ මොහු දුරේක්ෂය නිපදවා ආකාශ වස්තු නිරීක්ෂණය කළේ ය. එහි ප්‍රතිඵලයක් ලෙස චන්ද්‍ර ආවාට හා කඳු, සූර්ය ලප හා බ්‍රහස්පති ග්‍රහයාගේ උපග්‍රහයන් පිළිබඳ තොරතුරු නිරීක්ෂණය කළ හැකි විය.

## වෛද්‍ය විද්‍යාවේ දියුණුව

විලියම් හාවේ - මිනිස් සිරුරේ රුධිර සංසරණ පද්ධතිය පිළිබඳව වැදගත් තොරතුරු සොයා ගත්තේ ය.

වෛද්‍ය පැරසල්සස් - ලෙඩරෝග සෑදීමට තුඩු දෙන හේතු හා ඒවාට ප්‍රතිකර්ම පිළිබඳ අත්හදා බැලී ය.

මෙම සොයාගැනීම් නූතන ඖෂධ විද්‍යාවේ දියුණුව කෙරෙහි ද විශාල ලෙස බලපෑවේ ය.

**මයිකල් සර්ටෙස්**

මයිකල් සර්ටෙස් රුධිරය හදවතේ දකුණු කෝෂයෙන් පිට වී ගොස් පෙණහැලි මගින් පිරිසිදු වී යළිත් හදවතට පැමිණ සිරුර පුරා විසිරී යාම පිළිබඳ තොරතුරු සොයා ගත්තේ ය.

## ආගමික ප්‍රතිසංස්කරණ

විද්‍යාත්මක දියුණුව හා නව සොයාගැනීම් වැනි පුනරුද සමයේ ඇති වූ චින්තන විප්ලවය, නිසා සෑම අංශයක් දෙස ම විචාරාත්මකව බැලීමට ජනතාව පුරුදු වූහ. මේ අනුව ආගමික ඉගැන්වීම් හා ක්‍රිස්තු සභාව භුක්ති විඳි අසීමිත බලය දෙස ද විචාරාත්මකව බැලීමට ඔවුහු පටන් ගත්හ. පල්ලියේ බලයට එරෙහිව නැගී සිටි මෙම කණ්ඩායම් ප්‍රොතෙස්තන්තුවාදීන් හෙවත් රෙපරමාදුවාදීන් ලෙස හැඳින්වේ.

මධ්‍යතන යුගයේ අවසන් භාගයේ සිට ම ඇතැම් පූජකයන්ගේ දූෂණවලට විරුද්ධව විවේචන එල්ල විය. මෙලෙස විවේචන ඉදිරිපත් කළ අය අතර එංගලන්තයේ ජෝන් වයික්ලිෆ්, ප්‍රංශයේ ඉරාස්මස් ආදින් කැපී පෙනේ.

පුනරුද සමයේ දී ක්‍රිස්තියානි පල්ලියට විරුද්ධව මතු වූ ප්‍රතිසංස්කරණ ව්‍යාපාරය මාටින් ලූතර්, ජෝන් කැල්වින් වැනි නායකයන්ගේ මූලිකත්වයෙන් තවදුරටත් ඉදිරියට ගියේ ය. ජර්මනියේ උපන් මාටින් ලූතර් විටෙන්බර්ග් විශ්වවිද්‍යාලයේ මහාචාර්ය පදවියක් ද දැරී ය. පල්ලියේ ඉගැන්වීම්වල බයිබලයේ ඉගැන්වීම්වලට පටහැනි බොහෝ දේ ඇති බව හෙතෙම ප්‍රත්‍යක්ෂ කර ගත්තේ ය. මේ වකවානුවේ දී ජර්මනියේ විටෙන්බර්ග් නුවර දී පව් සමා කිරීමේ පත්‍ර විකිණීමේ නිරතව සිටි පූජකයෙකු ඔහුට මුණ ගැසිණි. පව් සමා කිරීමේ පත්‍ර විකිණීම දැකීමෙන් කම්පනයට පත් මාර්ටින් ලූතර් පියතුමා ඒ පිළිබඳ තම අදහස් ඇතුළත් පත්‍රිකාවක් විටෙන්බර්ග් දේවස්ථානයේ දොරේ ඇලවී ය.

